O‘ZBEKISTON RESPUBLIKASI OLIY VA O‘RTA
MAXSUS TA’LIM VAZIRLIGI
O‘RTA MAXSUS, KASB-HUNAR TA’LIMI MARKAZI

# ADABIYOT

**(Majmua)**

*Akademik litseylarning birinchi bosqich o‘quvchilari uchun*

Ikkinchi nashri

***Cho‘lpon nomidagi nashriyot-matbaa ijodiy uyi***
***Toshkent – 2010***

BBK 83.3(0)9
A 29

*Oliy va o'rta maxsus, kasb-hunar ta'limi o'quv metodik birlashmalar faoliyatini Muvofiqlashtiruvchi kengash nashrga tavsiya etgan*

**Tuzuvchilar:**
***Boqijon To'xliyev*** *— filologiya fanlari doktori, professor,*
***Barno Abdurahmonova*** *— katta o'qituvchi*

**Taqrizchilar:**
***Nasimxon Rahmonov*** *— filologiya fanlari doktori, professor,*
***Hoshimjon Ahmedov*** *— filologiya fanlari nomzodi*

Ushbu majmua eng qadimgi davrlardan boshlab XV asrning birinchi yarmigacha bo'lgan davrdagi adabiy yodgorliklarni qamrab olgan. Unda «Avesto», O'rxun-Enasoy yozma yodgorliklari, Mahmud Koshg'ariyning «Devoni lug'at it-turk», Abu Mansur as-Saolibiyning «Yatimat ad-dahr», Yusuf Xos Hojibning «Qutadg'u bilig», Ahmad Yugnakiyning «Hibat ul-haqoyiq», Ahmad Yassaviyning «Hikmatlar», Nosiriddin Rabg'uziyning «Qissasi Rabg'uziy» asarlari, Pahlavon Mahmud ruboiylari, Sayfi Saroyi g'azallari va «Gulistoni bit-turkiy» asari hamda «Suhayl va Guldursun» dostoni, Xorazmiyning «Muhabbatnoma», Xo'jandiyning «Latofatnoma» asari, Sakkokiy, Atoiy, Gadoiy, Lutfiy ijodidan namunalar kiritilgan. Jahon adabiyoti durdonalari hisoblangan Rudakiy ijodi namunalari va Firdavsiyning «Shohnoma»sidan parcha o'rin olgan.

Majmua akademik litseylarning birinchi bosqich o'quvchilari uchun mo'ljallangan bo'lib, birinchi marotaba yaratilmoqda.

**A $\frac{4306020400-64}{360/04/-2010}$ – 2010**

ISBN 978-9943-05-019-7

# AVESTO

«Avesto»[1] — O‘rta Osiyo xalqlarining eng qadimiy mushtarak yozma yodgorligidir. U zardushtiylik dinining muqaddas kitobi bo‘lib, O‘rta Osiyoda yashagan qadimgi aholining asosiy qismi shu dinga e’tiqod qilgan.

«Avesto»dagi ma’lumotlarning qadimgi qismlari miloddan avvalgi 3000—2000 yillarga taalluqlidir. Ular «Gotlar» va «Yashtlar» deb nomlangan. Beruniy (973—1048) «Qadimgi xalqlardan qolgan yodgorliklar» asarida «Avesto» haqida bunday ma’lumotlarni beradi:

«Podsho Doro ibn Doro xazinasida «Avesto»ning o‘n ikki ming qoramol terisiga tilla bilan bitilgan bir nusxasi bor edi. Iskandar otashxonalarni vayron qilib, ularda xizmat etuvchilarni o‘ldirgan vaqtda uni yondirib yubordi. Shuning uchun o‘sha vaqtdan beri «Avesto»ning beshdan uch qismi yo‘qolib ketdi. «Avesto» o‘ttiz «nask» edi. Majusiylar qo‘lida o‘n ikki nask chamasi qoldi. Biz «Qur’on» bo‘laklarini haftiyaklar deganimizdek, nask «Avesto» bo‘laklaridan har bir bo‘lakning nomidir».

«Avesto» o‘sha davrlar tarixi, fani, madaniyati haqida ma’lumot beruvchi qomusiy asardir. U pahlaviy tiliga tarjima qilingan va unga sharhlar yozilgan. Bu buyuk asar hozir dunyodagi ko‘plab xalqlarning tillariga o‘girilgan. Mustaqillik sharofati bilan u o‘zbek tiliga ham (Asqar Mahkam va Mirsodiq Is’hoqov) tarjima qilindi.

---

[1] «Avesto» so‘zi «o‘rnatilgan, muqarrar qilingan hayotning asosiy yo‘riqnomasi» ma’nosini beradi.



**Mehr yasht**
**Mitra alqovi**

Mitraga topinurmiz,[1]
Otlari serg‘ayratga,
Keng tuyoqdor otliga,
Qonxo‘r yov tomon yelgan.
Zich saflarni yorguvchi,
Yog‘iy yurt yovlarining
Mitra yelib borgan, chog‘ –
Qonxo‘r yov safi tomon.
So‘qishgan mamlakatlar
Lashkarlari oralab.
So‘zga xoin odamlar,
Qo‘lin ortidan tutar.
Ko‘zlarin ko‘rmas qilar,
Quloqlarin etar kar.
Oyoqlarin shol etar,
Kuchin qirqib zarbasin.
So‘zni buzgan yovlarning
Va el-yurt, mamlakatning,
Jazosin shunday berar
Yaylovi cheksiz Mitra.
Baxt uchundir namozim,
Baxt uchun ibodatim.

[1] *Mitra* – Quyosh xudosining ismi, u kuch-qudrat, baxt-saodat ramzidir

Mitraga topingaymiz…
Makonini Axura Mazda[1]
Yaratganga topindim,
Xara tog'in ustida
Yon bag'irlari son ming.
Porloq nurafshon yerda,
Qorong'usi, tuni yo'q,
Sovug'-u jazirasi
O'lim keltirgich dardi.
Devlardan tushgan la'nat,
Zulmat ko'tarilolmas
Xarati cho'qqisiga.

Abadiy avliyolar
Unda makon tuzdilar.
Bashorat va imon-la
Buyuk quyosh bilan teng.
Bu makonni yuksakdan,
Va borliq, bu dunyoni
Mitra ko'rib turgichdir.
Yovuzlik uchun Qabih
Indan chiqqan chog'dayoq,
Uchqur arobasiga
Otlarin qo'shar Mitra,
Yaylovlari keng xudo
Qudratli Sraosha bilan
Hikmatli Narya Sanha[2]
Yordami bilan Mitra
Yolg'onchini o'ldirar,
Garchi u saf-saf bo'lsin

---

[1] *Axura Mazda* — zardushtiylik dinining xudosi. U bu dinda yaratuvchi, xoliq, yakka-yu yagona xudo sifatida tan olingan

[2] *Narya Sanha* — mifologik qahramon nomi, Mitraning yordamchisi

Va yoki yakka tursin.
Baxt uchundir namozim.

Mitraga topinurmiz…
Mitraga topinurmiz…
Xurmuzg'a yaling'uvchi
Dast ko'tarib qo'llarin
Xoliqqa topinguvchi
Shunday o'tinchni so'zlab
Barcha xilqat panohi
Men Mitra savobkorman.
Asraguvchi borliqni
Men Mitra savobdorman.
Lekin meni duo-la
Nomimni takrorlabon,
Odamlar e'zoz etsa,
Boshqa xudolar nomin
Takrorlab duolarda
Namoz o'qigan kabi.
Meni ham e'zozlashsa,
Yod etib namozlarda,
Duolarda nomimni
Boshqa xudolar nomin
Namozda aytgan kabi duolarda,
Men tushib kelur edim
Odamlarga Haq bo'lib,
O'lmas umrim bo'lagin
Baxsh etardim ularga.
Noming takrorlaguvchi
Namoz-la yod etarlar,
Taqvodorlar baralla
Xayr-u ehson eltarlar.
Nomingni ataguvchi,
Namoz-la sajda qilgum,

Qudratli Mitra senga,
Xayr-u ehsonlar qilgum.
Nomingni yod etguvchi...
Sajdamga quloq solgil...
Sajdamga quloq solgil,
Xush qabul qilgil Mitra,
Iltijom qabul ayla.
Ehsonimga yaqinlash,
Qurbonliklar keltirdim,
Qabul et osh bo'lsin ul
Olg'il Sharaf uyig'a[1].
Baxt uchun namozimdur,
Baxt uchun ibodatim.

Mitraga topinurmiz,
Ul sharafga loyiqqa
Ajib hurmat sazoga.
Xohlaganda shafqatli,
Obod-u farog'atli.
Yuz ming tuman ko'zli ul,
Qudratli va bilgichga,
Aldovlarga uchmasga.
Baxt uchundir namozim.
Mitraga topinurmiz,
Tik qomat va uyg'oqqa,
O'tkir ko'z shijoatkor –
Duoni tinglaguchiga.
Suvni yo'naltirguvchi,
O't-o'lan o'stirguchiga
Yerni shudgor qilguvchi
Pur hunar ul oqilga,
Yolg'onlarga bo'y bermas,

[1] *Sharaf uyi* – Axura Mazdaning mangu makoni, jannat

Yaralgan xilqatiyga.
So'z ustidan chiqmaslar
Undan madad ololmas.
Yolg'onchi baxtdan mahrum
Savoblardan bebahra,
G'azabga kirganing chog'
Ular qo'li shol bo'lur.
Oyoqlarda tik turmas,
Ikki ko'zdan nur ketib,
Quloqlari kar bo'lur,
Qul bo'lsin ibodatim.

Mitraga topinurmiz,
O'sha qalbida imon,
Go'zallik-la yo'g'rilgan
Zotgadir namozimiz.
Unga kim topinsa gar,
Topgay ulug' bir suyanch.
Inson baxtini o'ylab,
U eltar din urug'in
Yetti iqlim yer bo'ylab.
Uchqurlar aro uchqur,
Ezgular ichra ezgu,
Jasurlar ishra jasur,
Shijoatkordan epchil.
Gullatguvchi barchani,
Ma'mur etguvchi elni
Podalar etib ato,
O'g'illar ko'paytguvchi,
Muqaddas hayot bergich
Va haqqoniy hokimlik
[Berguvchi taqvodorga].
U bilan Ashi hamroh,
U bilan Arta hamroh,

Ul muqaddas, ul boylik,
Tezyurar arobada.
Erlar jo‘mardligi ham,
Kaviylar Hvarnosi.
Shohona qattiqqo‘llik
Muzaffarlik xudosi,
Taqvodorlarning ruhi —
Barchasi uning bilan
U bilan kim birodar
Bo‘lar bari taqvodor.
Baxt uchundir namozim,
Baxt uchun ibodatim,
Mitraga topinurmiz..
G‘ildiraklari baland
Osmoniy arobani
Boshqarar Kunchiqardan,
Parvoz etib purviqor.
Yorqin Xvaniratadek
Ko‘rkam iqlim ustidan,
Mazda bergan baxt hamroh.
Muzaffarlik yo‘ldoshi
U bilan birga O‘ktam
Ashi aroba haydar,
Mazdaga iymonli din
Yo‘llarin forig‘ etar.
Osmoniy arg‘umoqlar
Yarqiroq va porloqlar,
Nurafshon-u oppoqlar
Tanin soyasi yo‘qlar
Arobani eltarlar,
Samo kengliklarida.
Zafar ma’budi esa
Yo‘llagay olislarga
Solib qo‘rquv va dahshat,

Barsha dev, iblislar-u
Gunohkor riyokorga.
«Illo duch kelmaylik biz
Egamning g‘azabiga.
Yovga ming zarb berguvchi,
Mitraning nafratiga.
Adadsiz ko‘zlari bor
Qudratli va bilgich u
Yolg‘onni yo‘q qilgich u».
Baxt uchundir namozim...
Mitraga topinurmiz,
Oldida bahr uchar
Axuraning xilqati
G‘azabkor qobon misol,
O‘tkir tishli serjahl
Sanchilsa o‘ldirguvchi,
Qoziq tishlari keskir.
Quturib hech yo‘latmas
Jahldor yuzi ola.
Oyoqlari temirdan –
Oldi ham, orqasi ham,
Tomiri ham temirdan,
Quyrug‘i ham temirdan,
Jag‘lari ham temirdan,
Hujum qilaroq jadal
O‘qdek otilar yovga
Matonat-la yiqar u.
Yog‘iyning yorib ko‘ksin,
Dushman umurtqasini,
Hayotin tirgagini
Majaqlab buzmaguncha,
Yovni o‘ldirdim, deya.
Taskin topmaydi ko‘ngli,
Dushman umurtqasining,

Mag‘zini uzmaguncha.
Hayotining tirgagin,
Majaqlab buzmaguncha.
Hamlada etar yakson
Teri, tuk suyaklarin,
Qon-u miyasi birla
Qorishar, kim riyokor.
Baxt uchundir namozim…
Mitraga topinurmiz…
Shodlikni kanda qilmay,
Qo‘lin ko‘kka ko‘tarib,
Xurmuzd parvardigorga
Yolvorib, deydi shunday:
«O, muqqadas Ruh, xoliq»,
Ezgu borliq yaratgan!
Meni ham e’zozlashsa…
Makonni asragaymiz,
Tark etmay uni aslo!
Xonadonni asraymiz,
Urug‘ni asragaymiz,
Elni tark etmagaymiz,
Mamlakatni avaylab,
Dushmandan qudratli qo‘l,
Asragan kabi barin.
Yovlar aro yovlikni
Sen parchalarsan, Mitra!
Qiron sol ezgulikning
Qotiliga, o Mitra,
O, otlari xush atvor,
Arobasi purviqor.
Kim yordamga chorlasa,
Doim yordamga tayyor.
Sendan so‘rayman madad,
Kelgin bizga yordamga.

Ehsonlardan bo'l mamnun,
Xayr-u qurbon mo'l-u ko'l.
Yo'lingga bag'ishladik,
Himoyangda turmoq-chun,
Uzoq umrlar ko'rib,
Makoningda yurmoq-chun.
Qo'riqlaysan yurtlarni.
Topinsa gar Mitraga
Yaylovlari cheksizga,
Qaqshatarsan ellarin.
Mitraga bo'ysunmasning,
Seni madadga chorlab,
Deyman, kelsin ko'makka.
Qudratli va Omilkor,
Maqtovlarga loyiq zot,
Sharafga loyiq Mitra,
Mulkda Buyuk hukmdor.
Baxt uchun namozimiz...
Mitraga topinurmiz ...
Makon ato etar ul,
Rashnudan so'ngra in'om –
Avlodlarga abadlik.
Makonni asraguvchi,
Rostgo'ylar himoyati,
Sen jamoa homiysi,
Rostgo'ylar tayanchisan,
Ato etarsan solih
Farzandlar va g'oliblik,
Axuradan paydodir.
Mahshar kuni so'roqda,
Xarobdir riyokorlar,
To'p-to'p bo'lib yotarlar.
Baxt uchun namozimiz...
Mitraga topinurmiz,

Makon ato etar ul.
So‘ngra Rashnudan in’om —
Abadlik avlodlarga.
Ming hunar ato etdi
Unga Axura Mazda.
Yuz ming tuman ko‘zli zot,
Shu ko‘zlar bilan Mitra,
Shu ilm-u hunar birla.
Yolg‘onchini kuzatar,
Jazolar burdi yo‘qni,
Ko‘zlar sharofati-la,
Hunarlar hikmati-la.
Aldovlardan xalos ul,
Qudratli xudo Mitra.
Yuz ming tuman ko‘zli zot,
A’lam va kuchli ma’bud,
Hech aldanmas ulug‘ zot.
Baxt uchun namozimiz…
Mitraga topinurmiz…
Qo‘lin cho‘zib ko‘klarga,
Yurt hokimi yolborar,
Yordamga uni chorlar.
Ko‘kka cho‘zib qo‘llarin,
Qabila dohiylari,
Madad iltijo aylar.
Ko‘kka cho‘zib qo‘llarin
Urug‘boshi yolborar,
Madadga chorlar uni,
Unga cho‘zib qo‘llarin.
Uy sohibi umidvor,
Uni madadga chorlar.
Sigir bo‘zlab termular,
Madad o‘tinib undan
Sog‘ib ol, deb yolborar.

Qo'lin cho'zib Mitradan,
Uni yordamga chorlab,
Haqgo'y gado o'tinar,
Mahrum bo'lgan huquqin.
Bul yolborishning sasi
Ko'k yalinlari uzra,
Yerin charx aylangusi,
Yetti iqlimdan osha.
Namoz-la etar parvoz,
(Go'yo muqaddas) sigir
Ma'rab taratgan ovoz.
Uni haydab ketgan chog',
Duoga ko'tarib qo'l,
U yordamga chorlaydi,
Eslaydi podasini:
«Qachon bizni orqaga —
Podaga eltar Mitra,
Yaylovlari cheksiz zot.
Qashon haqqa qaytarar,
Yolg'on yaylovda sarson
Chin yo'l izlaganlarni».
Kimdanki rizo bo'lsa,
Shuni qo'llaydi Mitra,
Yaylovlari cheksiz zot.
Kim g'azabga sazovor,
— Vayron aylaydi Mitra
Keng o'tloqli, yaylovdor,
Uylar-u qo'noqlarin,
Tuman-u el-yurtlarin,
Mamlakatlarin barin.
Baxt uchun namozimiz...

Mitraga topinurmiz...
Shifobaxsh va oltin ko'z,

Nurli pok Xaoma-la,
Unga ibodat qilgan.
Ko‘ko‘par Xaratining
Hukarya atalgan *cho‘ng*
Eng yuksak cho‘qqisidan
Pokiza va top-toza,
Begidir Barsman ila,
Toza xayr-u ehson-la,
Bexato oyatlar-la,
(Mitraga topinurmiz).

Axura Mazda mug‘[1] qilib,
Yoniga oldi uni.
Ibodatga sidq ila,
Shavq ila kuylagichni.
Kohin dildan ulug‘vor,
Namoz yo‘llab astoydil,
Axura Mazda sha’nin kuylar,
Muqaddas o‘lmaslarni
(Sharaflab namoz yo‘llar).
Ovozi ko‘kka o‘rlab,
Ko‘kda *yalinga* mingach,
Yer yuzin sayr aylaydi,
Yetti iqlim yayraydi.
Ul avvalin kohindir,
Yulduz bezakli Xaomani —
Xudoning ne’matini,
Yuksak Xaratiga eltgan.
Axura Mazda panoh bergan,
O‘lmas avliyolardek,
Ko‘rkam yuz, qiyofalik,
Hatto otlari uchqur,

[1] *mug‘* — Mazda dinining ruhoniysi, peshvosi

Quyosh ham unga boqib,
Hurmat izhorin etgan.

Mitraga topinaylik,
Yaylovi keng ul zotga,
Ming quloqlikka topinch,
Ming tuman ko'zli zotga!
Namoz-u sharaflarga,
Loyiq bo'la ber doim,
Erlar uyida, Mitra!
Senga ahdi bor erni
Savobga doxil qilgil.
Olsin o'tin va barsman
Xavoncha, sut va dasta
Pok yuvilgan qo'l ila,
O'g'ir-u dasta tutsin,
Barsmanni yoyib yanchsin.
Pishirsin Xaomani,
Kuylab «Axuna-Varya»[1]
(Oyatini baralla).
Bu dinni qildi ma'qul
Yaratguvchi *Axura Mazda*,
Muqaddas o'y amri-la,
Ezgu haq buyrug'incha.
Eng maqbul hokimlik-la,
Purhikmat Vali haqqi,
O'lmas Butunlik birla,
Odamlar kirgan dinni.
(Ma'qul qildi Axura Mazda).
Abad O'lmas Valilar
Tanladilar shu dinni,
Mitraga-chi, Yaratgan

---

[1] *«Axuna Varya» duosi* — zardushtiylikda e'tiqod duosi. U islomdagi kalimayi vahdat va kalimayi shahodat singari vazifalarni ado etgan

Ul mehribon *Axura Mazda*
Yer yuzida ustuvor.
Hokimlik hukmin berdi.
O‘lmas Valilar Seni[1]
Hakim-u hokim derlar.
Sen dinni poklaguvchi
Ezgu yaralgan dinni.
Ikki dunyoda bizni
Saqlagin panohingda,
Yaylovlari keng Mitra!
Bu foniy dunyoda ham,
U boqiy dunyoda ham,
Aldoq o‘limdan asra,
Aldoq g‘azabdan saqla.
Aldov lashkarlarining
Jirkanch qonli yalovin,
Ko‘targan yovdan saqla,
Devlardan badkor, chirkin.
Achchiq nafrat g‘iz-g‘izon
Etgan g‘azab qasdidan
(Saqla bizni, ey Mitra!).
Ulovimizga madad
Bergil, Mitra, ey iloh,
Yaylovlari keng ma’bud.
Salomatlik ber bizga
Yovni uzoqdan ko‘rgich,
O‘tkir ko‘z bergil bizga.
Bir zarb ila dushmanni
Yog‘iy va nodo‘stlarni
Va harki yovni bir-bir
Tokim biz mahv etaylik.
Baxt uchun namozimdir...

[1] Mitra nazarda tutiladi

Mitraga topinurmiz...
Yer enin quchib o‘tgich,
Quyosh botgan chog‘ida
Keng Yerning ikki chetin –
Hadsiz yumaloq yerning
Chetlarin qamrab o‘tgich,
Samo-yu arz aro ne –
Ki bor, borin ko‘rgich
(Mitraga topinurmiz...)
Qo‘lda yuz tig‘li bolta —
Yuz zarbli asbob tutgan.
Yoni tuban yiqquvchi.
Sariq ma’dandan quyib,
Oltin suvda sug‘organ
Qudratli ul quroldir,
Quroldir ul muzaffar.

Dahshat-la undan titrar,
Ul kasofat Axriman.
Dahshatga tushar undan
La’nati g‘azablar ham.
Dahshat qo‘rqinch-la titrar
Ilki uzun tanballik[1].
Dahshat-la titrab-qaqshar,
Barcha jin, barcha devlar
Va osiy qasamxo‘rlar.

«Rahmatidan benasib
Qilmasin bizni Mitra,
Zarbi bizga yetmasin
Qudrati cheksiz Mitra,
Yaylovlari poyonsiz!
Bizni asra, panoh ber,

---

[1] Bushyasta degan dev nazarda tutiladi. U dangasalik timsolidir

Zarbangdan xoli qilg'il,
Ey, yaylovi poyonsiz!»
(Bu namoz yetishganda)
Ma'budlarning kuchligi,
Eng jasuri ularning,
Eng tirigi ularning,
Eng g'olibi, zafarvor
Bo'lur Yerga nozil u —
Mitra, cheksiz yaylovdor.
Baxt uchundir namozim...

Mitraga topinurmiz...
Oldida devlar qo'rqib,
Kazzoblar titraguvchi
(Ma'budga topinurmiz...).
Uchar ko'k bo'ylab Mitra—
Mamlakatlar egasi.
Yaylovlari cheksiz zot
Uchar o'ng tomon uzra,
Aylanib keng zaminni
Chekiga yetib bo'lmas
Yumaloq, cho'ng zaminni.
Asha do'sti Sraosha[1]
Mitradan o'ngda uchar.
Bo'ydor qudratli Rashnu
Mitradan so'lda uchar.
Suvlar, o'simlik, ko'klar,
Barcha valilar ruhi
Mitrani o'rab borar.
Burgut patli o'q berar,
Ularga xudo Mitra.
Ucharoq agar yetsa,

---

[1] *Asha* — haqiqat timsoli. Sraosha uning hamrohi.Ular kishilarni yaxshilikka undovchi ma'budlardir

Dushmanlarning yurtiga,
Avvalo etar xarob
Bir zarb ila ularning
Odamin va otlarin.
Bir yo'l qaqshar Mitradan
Ham odam-u, ham otlar.
Baxt uchun namozimiz...
Mitraga topinurmiz.
Otlari uning oppoq,
Nayzasi uzun, sanchoq,
Tez uchardir o'qlari
Yiqar, bo'lsa ham uzoq
Otsa chaqqon askari.
Uni Xurmuz[1] yaratdi,
Borliq ezgu dunyoni,
Asraguvchi ma'bud deb,
U soqchidir, qo'riqchi.
Borliqni asraguvchi,
Mazda yaratganlarni
Uxlamay, poylaydi u,
Uxlamay, asraydi u.
Baxt uchundir namozim...

Mitraga topinurmiz...
Yolg'onchini tutar u,
Uzun qo'llari bilan,
Sharqda qallob ushlanar.
G'arbda u halok bo'lar,
Ranxa[2] boshida bo'lsin,
Xoh bo'lsin yer qa'rida
(Baribir tutar Mitra).

---

[1] *Xormuz* — Axura Mazda
[2] *Ranxa* — Sirdaryoning «Avesto»dagi nomi

Yolg‘onchini qamrovga
Olar ikki qo‘l ila.
Adashgan o‘ksik kishi,
Mungli qalbning sohibi,
Qayg‘u-la shunday o‘ylar
Ki, go‘yo Mitra ko‘rmas.
Qabohatning birini,
Razolatni u ko‘rmas,
Ko‘rmas barcha yolg‘onni,
Agar qarab turmasa.

Lek mening dilimdan
Shunday kechadi:
«Jonzot yo‘qki dunyoda
Mitra ezgu fikridan
Kuchli fikr bor desa,
Jonzotki yo‘q dunyoda
Mitra ezgu ishimdan
Kuchliroq ish amali
Bor, deya ayta olsa»[1].
Jonzot yo‘qki dunyoda
Ilohiy Mitra kabi,
Tafakkuri cho‘ng bo‘lsa,
Aqli bo‘lsa o‘tkirroq.
Jonzotki yo‘q dunyoda
Ikki qulog‘i bilan,
Shunchalik sezgir quloq,
Mitra eshitgan kabi.
Yolg‘onchilar barini
U ko‘rib turguvchidir,
Qudratli hamma birla,
Hujum qilib chiqar u,

[1] Ezgu fikr, ezgu so‘z va ezgu amal birligi «Avesto»dagi bosh g‘oyani tashkil etadi

Uchar u g‘olibona,
O‘tkir bir qarash ila
Ko‘rar barcha illatni.

(Va o‘tkazar dilidan):
Kim menga sajda qilur,
Mensimaydi kim meni,
Kimdan toparman topinch,
Kimga nozil barokat,
Baxt, kimga sog‘liq
Ehson eta olurman.
Kim kutgan ezguligin
Mendan olishga loyiq.
Kimning pushtida bugun
Oliy nasab avlodlar
Urug‘ini undirgum?

Kimni qudrat va hukm,
Va yengilmas sherik-la,
Kutmaganda taqdirlay,
Hokimi mutlaq gazab-la,
Yog‘iy hokimin boshin,
Shafqatsiz tashlar yanchib,
Jazosin olmog‘i chin.
Agar jaholat qilsa,
G‘azabnok to‘lsa agar,
Mitraning bir so‘zi-la,
Tushib qolar g‘azabdan,
Solihlik bo‘lur ato.

Kimga dard, kimga o‘lim,
Yo‘qsillik va baxtsizlik
Keltirib jazolayin.
Kimning zotli avlodin
Bir zarb-la mahv etayin.

Kimning zo'r hokimiyat
Yengilmas sherigini
Birdan tortib olayin.
Hokimi mutloq yanchar,
Yov hokimining boshin
Jazosin kechiktirmas,
Agar minsa jahlga
Mitradan olar madad
Va tushar u junbushga
(Bo'lsa gar Mitra xudo
Yomon so'zdan norizo).

Baxt uchundir namozim...
Mitraga topinurmiz...
Kumush nayza qo'lida
Oltin sovut egnida
Qamchi-la haydab borar,
Yag'rindor ulug' sarboz.
Mitraga sig'inuvchi
Yurtlarga kelgan choqda,
Keng vodiylarni ehson
Qilar yaylovlar uchun,
Unda poda va odam
Yayrab yashaydi har dam.
Madadga kela qolsin
Mitra birlan Axura!
Qamchisining zarbidan
Otlar kishnar yuz karra.
Havoda hushtak chalgan
Qamchilari va tarang,
Kamonlarining uchqur
O'qi, tig'i, nishidan
Qon to'kkanlar qirilur
(Suprilur yer yuzidan).

O, Mitra, ato ayla,
O, yaylovi cheksiz zot,
Ulovimizga quvvat
O‘zimizga tansihat.
Yovimizni uzoqdan
Ko‘rmoqlikka ber imkon.
Bir zarb ila ularni
Mahv etaylik beomon.
Yovki bordir, barchasin
Va yuzma-yuz har birin.
Baxt uchundir namozim...

Mitraga topinurmiz...
O, uy sardori Mitra,
Urug‘, aymoq va xalqning
Mamlakat, jamoaning
(Sardori ulug‘ Mitra).

Mazdayasna imonin
So‘zi ikki do‘st aro
Aytilsa, yigirma bora,
Yurtdoshlar aro bu so‘z
Aytilsa, bora o‘ttiz.
Emakdoshlar orasida
Qirq bora aytilsa, u,
Er-xotin o‘rtasida
Ellik bora takrori.
Shogirdlar orasida
Oltmish bor aytilsa,
Shogird-u ustoz aro
Yetmish bora aytilsin.
Kuyov-u qaynotalar
Sakson bor aytsa takror,
Aka-uka o‘rtada
Bu so‘zni to‘qson aytar.

Ota va o‘g‘il esa
Ahdi yuz bora takror
Ming bora qayta aytar,
Ikki yurt ushbu so‘zni
Va milliard, cheksiz bor
Mazdayasna Imonin
So‘zin takror etilsa,
Purqudrat kunlar kelur,
Vaqti zafarlar kelur.

(Mitra vahiy ayladi):
«Ibodatin ijobat
Qilgumdir men albatta
Xoh faqir, xoh podshohning.
Xara osha uchgan kun
Kabi, o, Spitama,
Ibodatin men labbay,
Deb ijobat qilg‘ayman.
Xoh faqir, xoh podshohning
Orzusiga zid o‘la,
Razil Axrimanyuning».
Baxt uchundir namozim...

Mitraga topinurmiz...
«Mitraga sig‘ingil va
Undan xabar ber (elga
Mening elchim), Spitama!»
Talpinsinlar Mitraga
Barcha Mazdayasniylar,
Barcha mol-u, qo‘y, echki,
Darranda-yu, parranda,
Qanot birla uchguvchi.

Qo‘riqlar qo‘rchi Mitra,
Mazdaga imondorni

Muqaddas Xaoma mo'l
Qo'yib ehson aylasin.
Imonli taqvodorlar
Undan to'ysin va qonsin.
So'ng Mitra sharaflansin,
Yaylovlari cheksiz zot,
Tokim ko'ngli chog' bo'lsin,
Qahrin qo'yib rahmatin,
(Bandalarga yog'dursin).

Spitama Zaratushtra
Xurmuzddan so'rab turur:
«O, Axura, ayt menga,
Taqvodorlar ehsonni
Qay tarz iste'mol qilsin.
Tokim, Mitra sharafroq
Bo'lsin, yaylovlari keng
Bizlardan bo'lsin rizo
Qahrin ko'rmasin ravo».
Axura Mazda dedi:
«Uch kecha va uch kunduz
Qilsin g'usl, tahorat
Va tazarru aylasin
O'ttiz darra olgandek».
So'ng yuzlanib Mitraga
Yaylovlari keng ul zot,
Sha'niga namoz eltsin:
Ikki kecha va kunduz
O'zin yuvib tarasin
Va tazarru aylasin.
Yigirma darra olgan
Kabi tavba aylasin,
So'ng yuzlansin Mitraga
Yaylovlari keng zotga,

Xaoma ehsonidan
Aslo icha ko'rmasin.
Hech zotki agar bilmas,
Hamd-u sano oyatin
Yo Visprad surasini[1].
Baxt uchundir namozim...
Mitraga topinurmiz...
Nurli jannat makonda
Axuramazda yaratganga,
Biz hamdirmiz imonda.

Qo'l ko'tarib duoga,
O'lmasga[2] nola qildi.
Alp Mitra olib chiqdi
Porloq Oqqush uyidan,
O'zining yengil yurgich
Oltin arobasini
Ko'rkam chiroylisini.

Bu uchqur arobani
Tortar to'rtta parqu ot,
Ruh emgan va abadiy
Uchqur to'rtta arg'umoq.
Old tuyog'i oltindan
Orqasi kumush taqa,
To'rtovi bor bo'yincha
Bilan bitta qilib,
Rahmat nurdan eshilgan
Yog'och taqin birkitib,
Shotiga ilmoq etilgan.
Mitradan o'ng tomonda

---

[1] *Visprad* — «Avesto» kitoblaridan biri, u namoz paytida o'qiladigan oyat va suralarni qamrab olgan

[2] Mitra nazarda tutiladi

Eng tik qomat, taqvodor
Baland bo'y Rashnu borar
A'lamlik so'l tomonda,
Adil, tik, avliyovor
Oq libos ichra, bu zot
Keltirar xayr-u ehson,
Budir libosi Imon
(Mazda diniga e'tiqod).

Mitraning izlaridan
Borar ma'bud Varaxran
G'azabnok Qobon misol.
Serjahl o'tkir tishli,
Xanjardek qoziq tishli,
Halok etar bir yo'la
Quturib yo'latmas zo'r,
Qo'rqinchli ola-bula.
Uchmoqda tengi yo'qdur,
Mitraning oldida-chi,
Porloq olov boradi
Kaviylar Xvarnosi.

Mitra arobasida
Yaylovi keng ul zotning,
Kichik tomiridan ming
A'lo kamon tortilgan,
Ilohiyvor uchguvchi,
Ilohiy bor tekkuvchi
Devxar Manfur boshiga.

Mitra arobasida
Yaylovi keng ul zotning
Oltin poynak ming o'q bor.
Sara o't, pat boshoqli,

Vahshiy qush qanotidan
Shohdan ikki nayzali
(Qayqi ilmoq sanchqili),
Ilohiyvor uchguvchi,
Ilohiyvor tekkuvchi
Devlar manfur boshiga.

Mitra arobasida
Yaylovi keng ul zotning
Ming nayza-sanchqi bordir
Sara, o‘tkir uchdordir.
Ilohiyvor uchguvchi,
Ilohiyvor tekkuvchi
Devlar Manfur boshiga.
Mitra arobasida
Yaylovi keng ul zotning
Ming bolta — cho‘qmor bor,
Eng yaxshi ma’danlardan
Qo‘sh tig‘li va o‘tkir
Ilohiyvor uchguvchi,
Ilohiyvor tekkuvchi
Devlar manfur boshiga.
Mitra arobasida
Yaylovi keng ul zotning
Ming pichoq bor – dudama
Ikki tomoni tig‘li,
Ilohiyvor uchguvchi,
Ilohiyvor tekkuvchi
Devlar manfur boshiga.

Mitra arobasida
Yaylovi keng ul zotning
Bordir mingta.
Sara, ma’dan temirdan

Ilohiyvor uchguvchi,
Ilohiyvor tekkuvchi
Devlar manfur boshiga.
Mitra arobasida
Yaylovi keng ul zotning,
Uning ajib boltasi
Qulochlab, solmoqqa o'ng
Yuz keskir, yuz zarbli, cho'ng —
Yiqqich yovni yuz tuban
Sariq ma'dandan quyma,
Usti toza oltindan.
Qudratli quroldir bu
Yovga solar u qutqu
Va zafarnok qurol bu —
Ilohiyvor uchguvchi,
Ilohiyvor tekkuvchi
Devlar manfur boshiga.
Barcha devni mahv etib,
Kazzoblar barin qirib,
Qasamxo'r dodin berib,
Mitra uchib o'tadi.
Yaylovlari keng ul zot
Sharq-G'arb osha o'tadi,
Shimol-Sharq-u Shimol-G'arb,
Janub-Sharq-u Janub-G'arb
Go'zal yer uzra uchar
Va porloq Xvanirat
(Uzra uchib u o'tar).

Unga peshvoz titraydi,
Qabih chirkin Axriman
Va la'nati Jaholat
Titrar uning oldida.
Uzunqo'l Tanballik ham,

Titrar uning oldida,
Unga peshvoz titrarlar
Borliq bari devlar ham,
Gunohkor yolg'onchilar.

Derlar: «Bizni jazoga
Mustahiq qilma Mitra,
Yaylovlari cheksiz zot!
Bizni o'ldirma, Mitra,
Yaylovlari cheksiz zot!»
Eng qudratli xudo bo'b,
Eng jasur bo'lib ma'bud,
Eng chaqqon bo'lib ma'bud,
Eng zafarvor, eng g'olib,
Mitra yerga tushadi,
Yaylovlari keng ul zot.
Baxt uchundir namozim...

Mitraga topinurmiz...
Oppoq arg'umoqlari
Tortar ul arobani
Bir g'ildiraklini tortar,
Oltin-u toshlar ila,
Yarqiroq bezaklini
O'z maskani tomonga
Ehson keltirgan chog'i.

«Savob bo'lsin har kimki, -
Dedi Axura Mazda, —
O, sodiq Zaratushtra,
Taqvodor kohin kimga
Duosin bag'ishlasa,
Tajribali va olim
Kohin namoz yo'llasa,

Barsman bilan burkasa,
Mitraga ehson etib!
Shu zotning makoniga
Kelur to'gridan-to'gri
Mitra, Kohin agarki kimdan
Bo'lsa, chin dildan rizo
Aytgan so'zga muvofiq
Va a'molga muvofiq».

Kulfat kelsin u zotga,—
Dedi Axura Mazda,—
O, sodiq Zaratushtra,
Kimni riyokor kohin
Tajribasiz, bebilim
Namozda duo qilsa,
Qo'liga tutar barsman
Yoysa ham hatto uni
Ibodat-la kuf-suflab
(Kor qilmasin ul zotga).

Mazda yarlaqamagay,
Avliyo ameshaspant
Va Mitra rahm etmagay,
Yaylovlari cheksiz zot.
Agar kim mensimasa,
Mazda va o'lmaslarni
Avliyo va Mitrani —
Yaylovlari keng zotni
Xor etsa, Rashnu yasog'in,
Xor etsa, haqiqatni
Dunyoni ulg'aytguvchi
Haqni kim mensimasa,
(Mitra qo'llamas uni)
Baxt uchundir namozim...

Mitraga topingaymiz...
«Mitraga sig'inurman,—
Dedi Axura Mazda,—
Ezgu va qudratliga
Samoviy va Afzalga
Eng rahmdil va ajib
Makoni osmondaga
Va qahramon sarbozga.

U tutar, o Spitama,
Qo'lda g'olib qurol,
Qo'lda g'olib aslaha,
U zulmatda ko'z yummas,
Aldovlarga u uchmas.
Kuchlilardan kuchlidir,
Donolardan u dono,
Uning ortidan yelib,
Borar g'olib Xvarno,
Ming quloq va qudratli
Milliard ko'zli xudo
Aldab bo'lmas ibtido!»
Baxt uchundir namozim...
Mitraga topinurmiz...
U eng buyuk ma'buddir,
Muqaddas Ruh tong sahar
Yaratgan uni qodir,
Yaratgan uni shu choq,
Oy to'lishganda porloq.
Nur yog'ilgan porloq yuz,
Go'yoki Zuhal yulduz:
«Mitraga sig'inurman,—
Dedi Axura Mazda,—
Uchqur arobasini
Quyoshdan ziyo emgan,

Quyoshdek nur taratgan
Dunyoda tengsiz go‘zal,
Ma’buda Ashi tortgan.
Uning arobasiga
Topinchim va imonim,
Chunki u ham yaralgan.
Avliyo Ruh hukmidan
Va yulduz-la bezalgan
Munojotim ul buyuk.
Voqif xudo Mitraga
Ko‘zlari o‘n mingtaga —
(Barcha yerda hozirga)
Aldanmas ul nozirga!»
Baxt uchundir namozim...

Mitraga topinurmiz...
Mitraga topinurmiz,
Yurtga tomon yurganda,
Yurtlar aro turganda,
Mitraga topinurmiz.
Yurt ichinda, yurt uzra
Mitraga topinurmiz,
Yurt girdida, ostida
Mitraga topinurmiz,
Yurt ortida bo‘lsa ham.

Axura va Mitraga
Bo‘lsin bizning e’tiqod,
Ul abad va ulug‘vor
(Xudolar bo‘lsinlar shod).
Oy-yulduzga ibodat
Ham quyoshga e’tiqod,
Barsman ko‘kati qo‘lda
Barcha ellar sultoni —

Qodir Mitraga bizning
(Topinch-u namozimiz!)
Baxt uchundir namozim...

Baralla ibodat-la,
Keltirib qurbonliklar,
Mitraga sig‘inurman,
Yaylovlari keng zotga
Va rohat berguvchiga.
Ariylar yurtlariga
Farog‘at berguvchiga.
Bizga bo‘lsin madadkor
Bepoyonlik haqqi u
Bizga bo‘lsin xudo yor,
Rahm-u shafqat qilsin u.
Bizga hozir — kelsin u,
Bizlarga bersin zafar,
Keltirsin omad, baror
Pokdomonlik keltirsin,
Qodir Mitra, muzaffar,
Yolg‘onga aldanmas u,
Bir dunyo maqtovlarga
Mitra loyiq, sazovor,
Cheksiz o‘tloq yaylovdor.

Mitraga topinurmiz,
Xilqat ichra qudratliga
Keltirib qurbonliklar,
Unga e’zoz, namozim,
Baralla ibodatim,
Ta’zim bajo Mitraga,
Yaylovi cheksiz zotga.

Mitraga topinurmiz:
Yaylovlari keng zotga,

Sut qotib xaomaga
Va barsman tugib qo'lda,
Nozik til san'ati-la,
Muqaddas duo o'qib,
So'z-u ish birligi-la:
Qurbonlik solib, to'kib,
Haq so'zin to'g'ri so'zlab,
Haqiqatni e'zozlab,
«Namozim yo'llamoqni
*Axura Mazda* savob bilan
Ul zotgadir namozim».

«Eng ezgu ma'bud sifatida
Ibodatim va sharaflov, qudrat
Va kuch tilayman Mitraga,
Yaylovlari keng zotga va
Osoyish ma'bud-u Ramanga —
O'tloqlari bo'liqqa.
Haqiqat — eng oliy ne'mat...»

**(M. Is'hoqov tarjimasi)**



## TO‘NYUQUQ BITIKTOSHI

***To‘nyuquq*** *— shaxs nomi bo‘lib, Eltarish xoqonning maslahatchisi va sarkardasi bo‘lgan. Eltarish xoqon — Ikkinchi Turk xoqonligining asoschisi edi. To‘nyuquq Eltarish xoqonning o‘g‘li Bilga xoqon davrida mazkur bitiktoshni yozdiradi.*

***Xoqon*** *— qadimgi turkiy xalqlarda mamlakat hukmdorining nomidir.*

## TO‘NYUQUQ BITIKTOSHI

*Mazkur obidalarning topilishi O‘rxun hamda Enasoy daryolarining havzalari bilan bog‘liq. Garchi bunday qadimiy obidalar keyinchalik Sibir va Mo‘g‘ulistonning boshqa joylaridan, Sharqiy Turkiston, O‘rta Osiyo, Kavkaz, Volgabo‘yi, hatto Sharqiy Yevropadan ham topilgan bo‘lsa-da, tarixda bu nom muqim o‘rnashib qoldi.*



*O‘rxun-Enasoy yodgorliklari dastlab O‘rxun, Selenga va Toli daryolari atrofidan, Shimoliy Mo‘g‘ulistondan toshga bitilgan obidalar shaklida topildi.*

*O‘rxun-Enasoy obidalari «tosh bitiklari» deb ham*

*yuritiladi. Buning sababi ko‘pgina yodgorliklarning qabr toshlariga o‘yib yozilganidir.*

*Qadimgi turkiy obidalarning asl manbalari topilgan joylar: O‘rxun va Enasoy daryolari atroflari, Turfon (Sharqiy Turkiston), Osiyo va Yevropaning ko‘pgina joylaridir. Shunga ko‘ra ularning Mo‘g‘uliston, Germaniya (Berlin, Marburg, Mayns), Rossiya (Sankt-Peterburg, Qizil, Minusinsk), Xitoy (Turfon, Urumchi, Miran Suchjoy, Pekin), Buyuk Britaniya (London), Fransiya (Parij), Shvetsiya (Stokgolm), O‘zbekiston, Qozog‘iston, Qirg‘izistonda saqlanishi kuzatiladi.*

*«To‘nyuquq» bitiktoshi 2 ta ustunga yozilgan. Ularning biri 170, ikkinchisi 160 sm dan iborat. Bu yodgorlikni Yelizaveta Klemens 1897- yil Shimoliy Mo‘g‘ulistonda turmush o‘rtog‘i Dmitriy Klemens bilan birgalikda izlab topgan. Bitiktosh Ulan-Batordan 66 km Janubi-Sharqdagi Bain — Sokto manzilidan topilgan va hozir ham shu yerda saqlanadi.*

«Bilga To‘nyuquq ban o‘zum, Tabg‘ach elinga qilintim. Turuk bo‘dun Tabg‘achqa ko‘rur erti. Turk bo‘dun qanin bo‘lmayin Tabg‘achda adrilti, qanlanti. Qanin qo‘dub, Tabg‘achqa yana ichikdi. Tangri ancha tomish arinch: qan bartim, qaningni ko‘dub ichikding, ichikduk uchun tengri «o‘l» temish, arinch. Turk bo‘dun o‘lti, alqinti, yo‘q bo‘lti. Turk sir bo‘dun yerinta bo‘d qalmadi, ida tashda qalmishi qo‘branib, yeti yuz bo‘lti, aki ulugi atlig‘ erti, bir ulugi yadag‘ etdi, yeti yuz kishig uduzug‘ma ulug‘: shad erti, ayag‘ al tedi, ayag‘masi ban ertim — Bilga To‘nyuquq, qag‘an-mu qisayin tedim, saqintim turuq buqali semiz buqali arqda bilsar, semiz buqa turuq buqa teyin bilmaz ermish, teyin bilmaz ermish, teyin, ancha saqintim, anta kisra tangri bilig bertik uchun o‘zum-o‘q qagan qisdim, bilga To‘nyuquq, bo‘yla bag‘a tarqan birla Eltarish qag‘an bo‘layin, bariya Tabg‘achig‘, o‘nra Qitanyig‘, yiraya O‘g‘uzug‘ o‘kushak o‘lurti. Bilgasi chabisi ban — o‘q ertim. Chug‘ay quzin Qara qumug‘ o‘lurur ertimiz.

Keyik yeyu, tabishg'an yeyu o'lurur ertimiz, bo'dun bo'g'zi to'q erti, yag'imiz tegra uchoq tegirti. Biz shag ertimiz, ancha o'lurur erik eli. O'g'uzda antan ko'rug kelti. Ko'rug sabi antag': to'quz o'g'uz bo'dun uza qag'an o'lurti ter, Tabg'achg'aru Qo'ni Sangunug idmish, Qitayng'aru To'ngra Samig idmish. Sab anssha idmish: azqinya turk bo'dun yuriyur ermish, qag'ani alp ermish, ayg'uchisi bilga ermish, ul eki kishi bar ersar sani Tabg'achig' o'lurtachi terman, bani o'g'uzug' o'lurtachi — o'q terman.

Bani o'g'uzug' o'lurtachi — o'k terman. Tabg'ach, bardanayin teg. Qitany, o'ndanayin teg. Ban yirdantayin tegayin. Turk sir bo'dun yerinta idi yo'rimazun. Usar, idi yo'q qisalim, terman. Ul sabig' eshidib tun udisiqim kelmadi, kuntuz o'lursiqim kelmadi. Anta o'tru qag'anima o'tundum. Ancha o'tundim: Tabg'ach, O'g'uz, Qitany, bu uchagu qabasar, qaltachi biz, o'z ichi — tashin tutmishteg biz. Yuyqa irkilig tapulg'ali uchuz ermish, yinchga irkilig uzgali uchuz, yuyqa qalin bo'lsar, tapulg'uluq alp ermish, yinchga yo'g'an bo'lsar, uzguluk alp ermish.

O'ngra Qitanyda, bariya Tabg'achda, quriya Qurdanta, yiraya O'g'uzda eki — uch bing sumuz, keltachimiz barmu ne Ancha o'tuntum.

Qag'anim ban o'zum bilga To'nyuquq o'tuntuk o'tunchumin eshidu berti, ko'nglungcha uduz — tedi. Ko'k o'ngug yo'g'aru O'tukan yishg'aru uduztum. Inigak ko'lga To'g'lada O'g'uz kalti.

Susi uch bing ermish, biz eki bing ertimiz, sungushdumiz, tangri yarliqadi, yanydimiz, o'guzka tushdi. Yanyduq yo'lta o'lti kuk. Anta o'tru o'g'uz ko'pin kelti.

Kelurtum — o'k Turk bo'dunug' O'tukan yerka: ban o'zum Bilga To'nyuquq O'tukan yerig qo'nmish, tayin eshidib bariyaki bo'dun, Quriyaqi, yiryaqi, o'ngraki bo'dun kelti.

Eki bing ertimiz biz eki su bo'lti. Turk bo'dun o'lurg'ali, Turk qag'an o'lurg'ali, Shantung baliq (q) a, taluy o'g'uzka tegmish yo'q ermish. Qag'anima o'tunup, su eltdim.

Shantung baliqqa, taluy oʻgzuka tegurtum, uch oʻtuz baliq sidi. Usin buntatu yurtda yatu qalur erti. Tabgʻach qagʻan yagʻimiz erti. Oʻn oʻq qagʻani yagʻimiz arti.

Artuq Qirqiz kuchlugʻ qagʻan yagʻimiz boʻlti, oʻl uch qagʻan oʻnglashub Altun yish uza qabsalim, temish, ancha oʻglashmish, Oʻngra Turk qagʻangʻaru sulalim, temish, angaru sulamasar, qachan angirsar ul bizni.

Qagʻani alp armish, aygʻuchisi bilga ermish, qachan angirsalar, oʻlurtachi kuk, uchagun qabsap sulalim, ani yoʻq qisalim, temish.

Turgash qagʻan ancha temish, baning boʻdunum anta erir, temish. Turk boʻdun yama bulgʻanch ul temish. Oʻgʻuzi yama tarqanch ul, temish. Ul sabin eshidip, tun yama udusiqim kalmiz erdi, oʻlursiqim kelmas erti, ancha saqintim... sulalim tedim.

Koʻgman yoʻli bir ermish, tumish teyin. Eshidip, bu yoʻlun yoʻrisar yaramachi tedim, yerchi tiladim, choʻlgi Az eri bultum.

Oʻzum Az yerim, ani bil ... ermish. Anin barmish, angar yatip, atligʻ barmish, teyin. Oʻl yoʻlun yoʻrisar, unch tedim, saqintim, qagʻanima oʻtuntum, su yoʻritdim, atlat, tedim. Aq tarmal kecha, oʻgʻraqlatdim, at uza bintura, qarigʻ soʻkdum, yoʻqaru at yeta, yadagʻin, igʻach tutunu agʻturtum oʻngraki er yugʻaru tegurup, i bar art ashdimiz. Yoʻbalu intimis oʻn tunka yantaqi tugʻ abiru bardimiz. Yerchi yer yangilip , boʻgʻuzlanti, bungadip qagʻan yelu koʻr, temish.

Ani subugʻ baralim. Oʻl sub qoʻdi bardimiz, sanagʻali tushurtumiz, atigʻ iqa bayur ertimiz... kun yama, tun yama yelu bardimiz. Qirqizigʻ uqa basdimiz. Su engagin achdimiz, qani susi terilmish, sungushdumiz, sanchdimiz, qanin oʻlurtumiz, qagʻanqa Qirgʻiz boʻduni ichikdi. Yukunti, yantimiz. Koʻgman yishigʻ abiru keltimiz.

Qirqizda yantimiz. Turgash qagʻanta koʻrugʻ kelti, sabi antag:

Oʻngdan qagʻangʻaru su yoʻrilim, temish, yoʻrimasar bizni, qagʻani alp ermish, aygʻuchisi bilga ermish, qashan angirsar, bizni oʻlurtachi kuku, temish. Turgach qagʻani tashiqmish, Oʻn

o‘q bo‘duni qalisi tashiqmish,ter. Tabg‘ach susi bar ermish. O‘l sabig‘ eshidip, qag‘anim ban abgaru tushayin, tedi.

Qatun yo‘q bo‘lmish erti, ani yo‘g‘latayin, tedi, su bering, tedi. Altun yishda o‘lurung, tedi, su bashi Inal qag‘an, Tardush shad barzun tedi. Bilga To‘nyuquq banga aydi: bu sug elt, tedi. Aqi yangig‘ ko‘nglungcha ay, ban sanga ne ayayin, tedi, Kalir ersar ku er — o‘k o‘lur, kelmaz ersar, tilig‘ sabig‘ ali o‘lur, tedi. Altun yishda o‘lurtimiz. Uch ko‘rug kishi kelti, sabi bir: qag‘ani su tashiqdi. O‘n o‘q susi qalisiz tashiqdi, ter. Yaris yazida terilalim, temish, Ul sabig‘ eshidib, qag‘ang‘aru o‘l sabig‘ ittim: qantayin sabig‘ yana kelti: o‘lurung — teyin temish. Yelma, qarg‘u edguti urg‘il, basitma — temish. Bo‘gu qag‘an bangaru ancha ayidmish, apa tarqang‘aru ichra sab idmish: bilga To‘nyuquq anyig‘ o‘l, o‘z o‘l anglar.

Su yo‘rilim tedachi, unamang Ul sabig‘ eshidip su yo‘ritdim. Altun yishig‘ yo‘lsuzun achdim. Ertish o‘guzug kechigsizin kechdimiz, tun aqitdimiz. Bo‘lushuqa tang o‘nturu tegdimiz.

Tilig‘ kelurti, sabi: yaris yazida o‘n tuman su terilti, ter, O‘l sabig‘ eshidip, beglar ko‘pun yanalim, arig‘ o‘buti yig, tedi. Ban ancha terman, ban bilga To‘nyuquq Altun yishig‘ asha keltimiz, Ertish o‘guzug kecha keltimiz, kelmishi alp tedi. Tuymadi. Tangri Umay iduq yar — sub basa berti erinch. Neka tezarbiz, o‘qish teyin, nega qo‘rqurbiz, az teyin. Ne basinalim, tegalim, tedim. Tegdimiz, yayidimiz, ekinti kun kelti.

O‘rtcha qisip kelti. Sungushdimiz. Bizinta eki uchi singarcha artuq erti. Tangri yarliqaduq uchun, o‘qush teyin, biz qo‘rqmadimiz, sungushdumuz. Tardush shad ara badi. Yaydimiz, qag‘anin tutdimiz, yabg‘usin, shadin anta o‘lurti, eligcha er tutdumiz, o‘l — o‘q tun bo‘dunin sayu ittimiz, o‘l sabig‘ eshidip, O‘n o‘q beglari bo‘duni ko‘p kelti, yukunti. Keligma beglarin bo‘dunin etip, yig‘ip azcha bo‘dun tezmish erti. O‘n o‘q susin sulatdim.

Biz yama suladimiz, ani irtimiz. Yanchu o‘guzug kecha, Tinsi o‘g‘li yatig‘ma Bangligak tag‘ig‘... Temir qapig‘qa tegi irtimiz, anti yanturtumiz. Inal qag‘anqa... tezik, to‘qarisin...



Anta yeruk I asuk bashlig‘ So‘g‘daq bo‘dun qo‘p kelti. O‘l kunta tegdi. Turuk bo‘dun Temir qapig‘qa...

Tinsi o‘g‘li yatig‘ma tag‘qa tegmish. Idi yo‘q ermish. O‘l yerka ban — bilga To‘nyuquq, tegurutuk uchun sarig‘ altun, urun kumush, qiz quduz, egri tebi, ag‘i bungusiz kelurti. Eltarish qag‘an bilgasin uchun, alpin uchun tabg‘achqa yeti yigirmi sungushdi, Qitanyqa yeti sungushdi. O‘g‘uzqa besh sungushdi. Anta ayg‘usi yama ban — o‘k ertim, yag‘ichisi yama ban ertim. Eltarish qag‘anqa... Turuk Bo‘gu qag‘anqa Turk Bilga...

Qapag‘an qag‘an... tun udumati, kuntuz o‘lurmati, qizil qanim tukati. Qara terim yugurti, ishig, kuchug bertim — o‘k. Ban o‘zum uzun yelmag yama ittimo‘k.

Ar qo‘y, aq arg‘ug‘ ulg‘artdim, basing‘ma yag‘ig‘ eklurir ertim, qag‘animin su eltdimiz, tangri yarliqazu.

Bu Turuk bo‘dunqa yaraqlig‘ yag‘ig‘ kelturmadim, to‘gunlig atig‘ yo‘gurtmadim. Eltarish qag‘an qazg‘anmasar, udu ban o‘zum qazg‘anmasar, el yama, bo‘dun yama yo‘q ertachi erti. Qazg‘untuqin uchun o‘zum qazg‘antuqum uchun el yama el bo‘lti, bo‘dun bo‘lti.

O‘zum qari bo‘ltim, ulug‘ bo‘ltim. Nang yerdaki qag‘anlig‘ bo‘dunqa ebun tugi bar ersar, ne bungi bar ertachi ermish.

Turuk Bilga Qag‘an elinga bitidim ban bilga To‘nyuquq. Eltarish qag‘an qazg‘anmasar, yo‘q erti ersar, ban o‘zum, bilga

To'nyuquq, qazg'anmasar, ban yo'q ertim ersar, Qapag'an qag'an Turuk sir bo'dun yerinta bo'd yama, bo'dun yama, kishi yama yo'q ertashi erti.

Eltarish qag'an, bilga To'nyuquq qazg'antuq uchun Qapag'an qag'an Turuk sir bo'dun yo'ridiki bu... Turuk bilga qag'an Turuk sir bo'dunug' igidu olurur.

**(Mazmuni)**

Dono To'nyuquq — men o'zim, Tabg'ach davlatida tarbiyalandim. Turk xalqi Tabg'ach davlatiga bo'ysunar edi.

Turk xalqi o'zining xoni bilan ham bo'lmay, Tabg'ach xoqonligiga qo'shildi, xonlik bo'ldi. O'z xonni qo'yib, yana Tabg'ach xoqonligiga qo'shildi. Tangri shunday degan ekan: Xon berdim. Xoningni qo'yib taslim bo'lding. Tabg'achga taslim bo'lgani uchun tangri o'l, degan shekilli, turk xalqi o'ldi, yo'q bo'ldi, tugadi. Turk sir xalqi yerida birorta ham urug' qolmadi. Ichkari-yu tashqarida qolgani to'planib yetti yuzta bo'ldi, ikki qismi otliq, bir qismi yayov edi. Yetti yuz kishini uyushtiradigan boshlig'i shad edi. Unvon ol, — dedi. Unvon oladigani men edim — Bilga To'nyuquq. Xoqonni ham qo'lga olayin, dedim.



So‘ngra o‘yladim: oriq buqa va semiz buqani (birov) tezagidan bilsa, birov semiz buqa va oriq buqani ajrata olmas emish, shunday deb o‘yladim. Shundan so‘ng tangri bilim bergani uchun faqat o‘zim xoqonni qo‘lga oldim, dono To‘nyuquq bo‘yla Bag‘a tarxan bilan Eltarish xoqon birga bo‘lib, janubda Tabg‘achni, sharqda Xitoyni, shimolda O‘g‘uzni ko‘plab o‘ldirdi. Allomasi, chovushi men o‘zimgina edim. Chug‘ay quzni, Qoraqumni manzil qilib olgan edik.

U yerda kiyik yeb, quyon yeb turar edik. Xalqning tomog‘i to‘q edi. Dushmanimiz atrofga qanotini yetkazdi. Biz shay edik, shunday turar (yashaguvchi) erk ahli. O‘g‘uzdan o‘shanda kuzatuvchi keldi. Kuzatuvshining gaplari shunday: To‘quz o‘g‘uz xalqi ustiga bir xoqon hukmron bo‘ldi, deydi. Tabg‘achga Kuni sangunni yuboribdi, Xitoyga To‘ngra Semni yuboribdi. Ularga shunday gap yuboribdi: ozgina turk xalqi yurgan emish. Xoqoni bahodir ekan, maslahatchisi alloma ekan, o‘sha ikki kishi bor bo‘lsa, seni, Tabg‘achni o‘ldirajak, deyman, shimolda Xitoyni o‘ldirajak, deyman, meni, o‘g‘uzni u ham o‘ldirajak, deyman.

Tabg‘ach, sen o‘ngdan hujum qil! Xitoy, oldidan hujum qil! Men chapdan hujum qilay. Turk sir xalqi yerida boshqa ega yurmasin. Eplasak, o‘sha egani yo‘q qilaylik, deyman. O‘sha gapni eshitib, tun uxlagim kelmadi, kunduz o‘tirgim kelmadi. Undan so‘ng xoqonimga iltimos qildim. Shunday iltimos qildim: Tabg‘ach, O‘g‘uz, Xitoy — bu uchchovi qamal qilsa, qamalda qolajakmiz. Unda vujudining ichi-toshini — mol-u jonini topshirgan kishiday bo‘lamiz. Yupqa yig‘in tor-mor qilishga oson emish. Yupqa qalin bo‘lsa, tor-mor qiladigan bahodir emish. Ingichka yo‘g‘on bo‘lsa, uzadigan bahodir emish. Sharqda Xitoydan, janubda Tabg‘achdan, g‘arbda Qurdandan, shimolda O‘g‘uzdan himoyalanish uchun ikki-uch ming lashkarimiz bor. Bundan boshqa keladiganimiz bormidi? Shunday deb iltimos qildim.

Xoqonim, men dono To‘nyuquqning arzini eshitdi. Ko‘nglingga qarab yo‘l tut, — dedi. Ko‘k o‘ngni yuqorilab, O‘tukan yishga tomon yo‘l oldim. Inigak ko‘l bo‘yiga To‘g‘ladan O‘g‘uz

keldi. Ularning lashkari uch ming ekan, biz ikki ming edik, urishdik, tangri yorlaqadi, qochtirdik, daryoga tushdi. Qochgan yo'lida yana o'ldi. Men o'zim turk xalqini ham O'tukan yeriga keltirdim. Bilga To'nyuquq O'tukan yeriga qo'nibdi, deb eshitib, janubdagi, shimoldagi xalq keldi. Biz ikki ming edik, ikki qo'shin bo'ldi. Turk xalqi yer yuziga o'rnashgandan beri, Turk xoqoni taxtga o'rnashgandan beri Shantung shahriga, dengiz, daryoga yetmagan edi. Xoqonimga arz qilib lashkar tortdim.

Shantung shahriga, dengiz, daryoga yetkazdim, yigirma uch shahar mag'lub bo'ldi. Dushmanning uyqusi harom bo'lib, cho'l-biyobonda yotib qoldi. Tabg'ach xoqoni dushmanimiz edi. Undan ortiq qirg'izning qudratli xoqoni dushmanimiz bo'ldi, o'sha uch xoqon maslahatlashib, Oltin yish ustiga talon solaylik, depti, shunday maslahat qilishibdi. Sharqqa, Turk xoqoniga lashkar tortaylik depti, unga qarshi lashkar tortmasa, qachon g'azablansa, u bizni yo'q qiladi, depti. Xoqoni bahodir ekan, maslahatchisi alloma ekan, qachon g'azablansa, o'ldiradigan ko'rinadi. Uchovimiz yopirilib hujum qilaylik, uni yo'qotaylik depti. Turgash xoqoni shunday depti: mening xalqim u yerda bo'ladi. Turk xalqi yana hayajonda depti. O'g'uzi yana parokanda depti. O'sha gapini eshitib tunlari uyqum kelmas edi, kunduzlari o'tirgim kelmas edi. Shunday o'yladim: tabg'ach, o'n o'q, qirg'iz xoqoniga Ko'gman tog'idan oshib o'tib hujum qilamiz. Shuning uchun avval biz lashkar tortaylik, dedim.

Ko'gman yo'li bitta ekan. Yo'lni qor bosgan, deb eshitib, bu yo'l bilan yursa yaramaydi, dedim. Yerchi (yer biladigan kishi) surishtirdim. Cho'llik az qabilasidan bir yigitni topdim. Az yerini u yaxshi bilar ekan, bir manzili bor ekan. Ani daryosi bilan borilar ekan, o'sha yerda yotib, bir otlig' yo'l yurib boriladi, dedi. O'sha yo'l bilan yursa imkon bor deb o'yladim. Xoqonimga buni aytib, qo'shinni yo'lga soldim, otlantir! — deb buyruq berdim. Oq tarmal (hozirgi Xua Kem) daryosini kechib o'tib, qo'shinga lager qurishga ijozat berdim. Bir oz dam olgach, otlanishga buyruq berdim, qorni yorib, yuqoriga otni yetaklab,

o‘zimiz yayov yurib, daraxtlarga tayanib qo‘shinni chiqardim. Oldindagi yigitlar ilgarilab, o‘simliklar bor dovondan oshdik. Undan qiynalib pastga tushdik. O‘n kun davomida biz yonlama yo‘llardan yurdik, to‘siqni aylanib o‘tdik. Yerchi ham yanglishib, bo‘g‘izlandi. Xoqon xafa bo‘lib, otlarni choptiringlar, dedi.

Ani daryosidan boraylik! — dedim. Daryo suvining quyi tomoniga yurdik. Lashkarni sanagani tushirdik, otlarni o‘tga boyladik. Keyin yana yo‘lga tushdik. Kun ham, tun ham yelib bordik. Qirg‘izni uyquda bosdik. Biz lashkarimizning engagini (old qismini) jangga kiritdik. Qirg‘iz xonining lashkari yig‘ildi. Jang qildik, sanchdik, xoqonini o‘ldirdik. Bizning xoqonga qirg‘iz xalqi taslim bo‘ldi, ta’zim qildi. Qaytdik. Yana Ko‘gmanni aylanib keldik. Qirg‘izdan qaytganimizdan so‘ng, Turgash xoqonidan kuzatuvchi keldi. Gapi shunday: Sharqdan Turk xoqoniga qo‘shin tortaylik, qo‘shin tortmasak, u bizni yo‘q qiladi.

Xoqoni bahodir ekan, maslahatchisi alloma ekan, har qanday yo‘l bilan bizni o‘ldiradigan ko‘rinadi, depti.

Turgash xoqoni yo‘lga chiqibdi, dedi. O‘n o‘q xalqning hammasi chiqibdi, dedi. Tabg‘ach lashkari ham bor ekan, o‘sha gapni eshitib, xoqonim men uyga tushayin, dedi. Xotini vafot etgan edi. Uning marosimini o‘tkazayin dedi. Qo‘shin bilan boring, dedi. Oltin yishda o‘rnashing, dedi. Lashkarboshi Inol xoqon, Tardush shad borsin, dedi. Dono To‘nyuquqqa — menga aytdi: bu qo‘shinni olib bor, dedi. Karam-u g‘azabni ko‘nglingdagiday qil, men senga nima ham deyin, dedi. Dushman keladigan bo‘lsa, bahodir yigitlarni yig‘ va dushmanni o‘ldir. Kelmaydigan bo‘lsa, til tutib ma’lumot olib tur, dedi.

Oltin yishda o‘rnashdik. Uch kuzatuvchi kishi keldi, gapi bir: Xoqoni lashkar bilan yo‘lga chiqqan, o‘n o‘q lashkari bekam-u ko‘st chiqqan, dedi. Yaris dashtida yig‘ilamiz, degan. O‘sha gapni eshitib, xoqonga u gapni jo‘natdim: «nima o‘ylayin!» Gapni olib qaytib keldi: «Shu yerda turing! — deb aytibdi. Borma, yaxshilab qorovul qo‘y, dushmanga bostirib qo‘yma!» depti. Bo‘gu xoqon menga shunday deb aytib yuboribdi. Bosh

lashkarboshiga maxfiy gap yuboribdi: dono To'nyuquq hushyor, u o'zi biladi. Lashkar bilan yo'lga chiqmoqshi bo'lsa, unamang. U gapni eshitib, qo'shinni yo'lga soldim. Oltin yishning o'tib bo'lmas joyidan kechib o'tdik, tunda to'xtamadik. Bo'luchuga tong otganda yetib keldik.

Bizning kuzatuvchilarimiz til tutib keltirdi. Gapi shunday: Yaris dashtida o'n tuman lashkar yig'ildi. Bu gapni eshitib, beklar hammasi qaytaylik, pokiza uyat yaxshidir, dedilar. Men esa shunday deganman, men dono To'nyuquq: Oltin yishni oshib keldik, Irtish daryosini kechib keldik. Jangchilarning kelgani qahramon, deganlar. Dushman sezmay qoldi. Tangri, Umay, muqaddas yer-suv dushmanni bosib bergan ko'rinadi. Nega chekinamiz, dushmanni ko'p deb, nega qo'rqamiz, o'zimizni oz deb. Qani bosaylik, hujum qilaylik, dedim. Hujum qildik, dushmanni tor-mor qildik. Ikkinchi kun keldi. Urushdik. Ularning qo'shini biznikidan ikki qanoti yarmicha ortiq edi. Tangri yorlaqagani uchun, dushman ko'p deb qo'rqmadik, jang qildik. Tardush shadi ham o'n o'q xoqoni tomonida ishtirok qildi. Ularni ham tor-mor qildik, xoqoni, yabg'usi, shadi o'sha yerda o'ldirildi. Elliktacha yigitni tutdik va o'sha kechasiyoq har birini o'z xalqiga jo'natdik. U gapni eshitib, o'n o'q beklari, xalqi, hammasi bizga bosh egib keldi. Kelgan beklarni, xalqini surib, ozgina xalq qochgan edi. O'n o'q lashkarini jang qildirdim. Biz ham lashkar tortdik, uni quvdik. Inju o'g'uzni kechib Tinsi o'g'li yetadigan Bangligak tog'ini oshib o'tib, Temir darvozagacha quvib bordik. O'sha yerdan qaytardik. Inal xoqonga arab va tuxor (arablarning ittifoqdoshi) hujum qildi. O'shanda ajraladigan choki bor dubulg'a kiygan so'g'doq xalqi hammasi keldi. O'sha kuni hujum qildi. Turk xalqi Temir darvozaga, Tinsi o'g'li yotadigan toqqa yetdi. Egasi yo'q ekan. U yerga men, dono To'nyuquq yetkazib borganim uchun sariq oltin, oq kumush, qiz-juvon, egri tuya, ipak hadsiz keltirdilar. Eltarish xoqon dono maslahatchisi bor uchun, qahramon bo'lgani uchun Tabg'achga qarshi o'n yetti marta urush qildi. Qitanilarga qarshi yetti marta urush qildi.

O‘shanda maslahatchisi ham mening o‘zum edim, urishuvchi ham men o‘zim edim. Eltarish xoqonga, Turk Bo‘gu xoqonga, Turk Bilga xoqonga xizmat qildim, tun uxlamay, kunduz o‘turmay, qizil qonimni tugatib, qora terim yugurtirib, mehnatni, kuchni berdim, axir, men o‘zim uzoqlarga bosqin uyushtirib turdim. Qo‘ng‘ir qo‘y, oq otni katta qildim. Bosib olishga urinadigan dushmanni poymol qilar edim. Xoqonim bilan lashkarlar tortdik, tangri yorlaqasin! Bu turk xalqiga qurolli dushmanni keltirmadim, yalovli otni yugurtirmadim. Eltarish xoqon muvaffaqiyat qozonmasa, unga qo‘shilib men o‘zim muvaffaqiyat qozonmasam, davlat ham, xalq ham yo‘q bo‘ladigan edi. Xoqonim muvaffaqiyat qozongani uchun, men o‘zim muvaffaqiyat qozonganim uchun davlat ham davlat bo‘ldi, xalq ham xalq boldi, o‘zim shod bo‘ldim, ulg‘aydim. Allaqanday yerdagi xoqonlik xalqqa don so‘k bo‘lsa ham, nima g‘ami bo‘lar edi?! Turk Bilga xoqon davlatida bu bitigni yozdirdim, Men Bilga To‘nyuquq, Eltarish xoqon muvaffaqiyat qozonmasa edi, u bo‘lmasa edi, men o‘zim, dono To‘nyuquq, muvaffaqiyat qozonmasam edi, men bo‘lmasam edi, Qapag‘an xoqon, boshliq Turk sir xalqi yerida urug‘ ham, xalq ham, kishi ham, turk xalqi yeriga xo‘jayin ham bo‘lmas edi.

Eltarish xoqon va dono To‘nyuquq muvaffaqiyat qozongani uchun Qapag‘an xoqon, Turk sir xalqi yurgan bu davlat yashab turibdi. Turk Bilga xoqon Turk sir xalqini, o‘g‘uz xalqini tarbiyat qilib turibdi.

## KUL TIGIN BITIKTOSHI

*Bu bitiktosh Eltarish xoqonning o‘g‘li Bilga xoqonning inisi Kul Tigin sharafiga qo‘yilgan. Boshqa barcha bitiklardan farqli ravishda uni yozgan muallif nomi bizgacha yetib kelgan. Bu Yo‘llug‘ Tigindir. Yo‘llug‘ Tigin turkiy xalqlarning nomi saqlanib qolgan eng qadimiy yozuvchilardan biri bo‘lgan. Bu bitiktosh 732-yilda yaratilgan.*

*Bitiktosh Kul Tigin qahramonliklarini, uning vatan, ona yurt oldidagi buyuk xizmatlarini sharaflashga qaratilgan.*



«Kul Tigin» bitiktoshi marmardan ishlangan, balandligi 3 m 15 sm, qalinligi 41 sm, tub qismi 1 m 24 sm boʻlib, yuqoriga tomon torayib borgan. Yodgorlikni rus ziyolisi N.M.Yadrinsev (1842—1894) 1889-yili Moʻgʻulistonning Kosho Saydam vodiysidagi Koʻkshin — Oʻrxun daryosi qirgʻogʻidan topgan. U Ulan-Batordan 400 km janubda, Qora Balgasun shahri xarobalaridan 40 km shimolda joylashgan. Yozuvlar oʻngdan chapga va yuqoridan pastga qarab bitilgan.

«Bilga xoqon» bitigini ham N.M. Yadrinsev topgan. U Kul Tigin bitiktoshidan 1 km janubi-gʻarbga oʻrnatilgan. Uning boʻyi 3 m 45 sm, eni 1 m 72 sm, qalinligi 72 sm, bitiktosh agʻdarilib, uchga boʻlingan va ayrim satrlari nurab, yozuvlari ham zarar koʻrgan. U 80 satrdan iborat. «Bilga xoqon» bitiktoshida «Kul Tigin» bitiktoshidagi 41 satr takrorlangan.

Yodgorliklarni butun dunyo turkshunoslari ilmiy jihatdan oʻrganmoqdalar. V.Tomson va V. Radlovlardan keyin S.E. Malov, S.G. Klyashtorniy, I.V. Stebleva, X. Orxun, T.Tekin, Najib Osim, G. Aydarov, oʻzbek olimlaridan A. Rustamov, Gʻ. Abdurahmonov, N. Rahmonovlar oʻrganishgan.

## KUL TIGIN BITIGI

Falakday xudodan boʻlgan turk dono xoqoni bu taxtga oʻtirdim. Soʻzimni tugal eshitgin, keyinimdagi ini, jiyanim, oʻgʻillarim, qonqardoshim, xalqim, oʻngdagi shadapit beklar, chapdagi tarxonlar, buyruq beklar, oʻttiz toʻqqiz oʻgʻiz beklari, xalqi bu soʻzlarimni yaxshilab eshit, diqqat qilib tingla!



Oldinga — kun chiqarga, o'ngga — kun yurishga, orqaga — kun botarga, chapga — tun o'rtasi (shimol)gacha bo'lgan yerdagi xalqlar hammasi menga qaraydi. Shuncha xalqni yig'-dim. U endi yovuz emas. Turk xoqoni O'tukan yishda tursa, elda tashvish yo'q. Shimolga — Shantung cho'ligacha lash-kar tortdim, dengizga bir oz yetmadim, Janubga To'quz arsan qabilasigacha lashkar tortdim, Tibetga oz yetmadim. G'arbda Sirdaryoni kechib o'tib, Temir darvozasigacha lashkar tortdim. Shimolga — Yer Bayerqu yerigacha lashkar tortdim, shuncha joygacha yurish qildim. O'tukan yishda yaxshi hokim yo'q ekan. Davlatni tutib turadigan yer O'tukan yish ekan. Bu yerda o'rnashib, Tabg'ach xalqi bilan murosaga keldim. Oltin, kumush, ichkilik, ipakni shuncha hisobsiz berayotgan Tabg'ach xalqi so'zi shirin, ipak kiyimi nafis ekan. Shirin so'zi, ipak kiyimi bilan aldab, yiroq xalqni shu xilda yaqinlashtirar ekan. Yaxshi qo'shni bo'lgandan keyin yozuv, ilmni u yerda o'rganar ekan.

Yaxshi, dono kishini, yaxshi alp kishini yo'latmas ekan, biror kishi adashsa urug'i, xalqi, uyi, yopinchig'iga qo'ymas ekan. Shirin so'ziga, nafis ipagiga aldanib, ko'p turk xalqi, o'lding. Ey, turk xalqi, o'lding, Ey turk xalqi, ayriming janubga — Chug'ay yishga, To'g, Eltan cho'liga manzil qilay desang, turk xalqining ayrimini u yerda yovuz kishi shunday pishiqlar ekan: yiroq bo'lsa, yomon ipak beradi, yaqin bo'lsa, yaxshi debo beradi, deb shu xilda pishiqlar ekan. Ilmsiz kishi u so'zga

ishonib, unga yaqinlashib ko'p kishi o'ldi. Shimolga borsang, ey turk xalqi, o'lajaksan. O'tukan yerga o'rnashib karvon yuborib tursang, hesh qanday tashvish yo'q. O'tukan yishni manzil qilsang, mangu davlatni saqlab turajaksan, Ey, turk xalqi, to'kis ishonuvchansan. Samimiy, nosamimiyni ajratmaysan, kim qattiq gapirsa, samimiyni ham tanimaysan. O'shandayliging uchun tarbiyat qilgan xoqoningning so'zini olmayin har qayerga ketding, bu yerlarda butunlay g'oyib bo'lding, nom-nishonsiz ketding. O'sha yerda qolganing har yerda zo'rg'a o'lib — tirilib yurgan eding. Tangri yorlaqagani uchun, iste'dodim, baxtim bor uchun men sizlarga xoqon bo'ldim. Xoqon bo'lib, yo'q qashshoq xalqni yaxshilab oyoqqa turg'azdim. Qashshoq xalqni boy qildim. Oz xalqni ko'paytirdim yo bu so'zimda yolg'on bormi?! Turk beklari, xalqi, buni eshiting! Turk xalqini to'plab, davlat tutishingizni bu yerda toshga o'yib yozdim. Adashib ayrilganingni ham bu yerda yozdim. Nimaiki so'zim bo'lsa, mangu toshga yozdim. Unga qarab biling, turkning endigi xalqi beklari. Uy, dunyogagina qaraydigan, ko'ziga faqat mol-mulk ko'rinadigan beklar, sizlar gumrohsizlar. Men mangu toshga hammasini o'yib yozdim. Tabg'ach xoqonidan naqqosh keltirdim, naqshlatdim. Mening nutqimni buzmadi.

Tabg'ach xoqoni o'z naqqoshini yubordi. Kul tiginga ziyoratgoh yarattirdim. Ichi-toshiga maxsus naqsh soldirdim. Tosh o'rnattirdim, ko'ngildagi so'zlarimni u toshga yozdim. O'n o'q avlodigacha, totgacha buni ko'rib biling! Mangu tosh o'rnattirdim. Bu sayrgoh bo'lgach, maqbara sayrgoh yerda bo'lsa. Shunday sayrgoh yerda mangu tosh o'rnattirdim. Yozuv bittirdim. Uni ko'rib, shunday deb biling: bu bitik bitilguvchining (ya'ni Kul Tiginning) jiyani Yo'llug' Tigindir.

Yuqorida ko'k osmon, pastda qo'ng'ir yer yaratilganda, ikkisining o'rtasida inson bolalari paydo bo'lgan. Inson bolalari ustidan ota-bobom Bo'min xoqon, Istami xoqon xoqon bo'lib o'tirganlar. Ular taxtga o'rnashib, tirk xalqining davlati qonun-qoidalarini tutib turganlar, rioya qilib turganlar.



To‘rt taraf butunlay dushman ekan. Lashkar tortib to‘rt tarafdagi xalqni butunlay olganlar, butunlay tobe qilganlar. Boshi borning boshini egib ta’zim qildirganlar, tizzasi borni cho‘kkalatganlar. Sharqqa — Qadirqan yishga, g‘arbga — Temir darvozagacha o‘rnashganlar.

Qadirqan bilan Temir darvozaning orasida xo‘jayinsiz, urug‘i hokimiyatsiz cheklanmagan yerga ega bo‘lib, asl turk shu tarzda yashar ekan. Ular dono xoqon ekan, bahodir xoqon ekan, vazirlari ham dono va botir bo‘lgan bo‘lishi kerak, beklari ham, xalqi ham to‘g‘ri ekan. Shuning uchun davlatni shu xilda tutib turgan ekanlar, davlatni tutib, qonun-qoidalarini yaratgan, o‘zi shu tarzda yashab, vafot qilgan.

Azachi, yig‘ichilar sharqdan — kun chiqardan Bukli cho‘lilik xalq, Tabg‘ach, Tibet, Avar, Rim, Qirg‘iz, Uch quriqan, o‘ttiz tatar, Qitan, Tatabi — shuncha xalq kelib yig‘lagan, aza tutgan. Shunday mashhur xoqon ekan. Shundan keyin ukasi xoqon bo‘lgan ekan. O‘g‘li ham xoqon bo‘lgan ekan. Undan so‘ng inisi og‘asiday ish tutmagan ekan. O‘g‘li otasiday ish tutmagan ekan. Taxtga johil xoqon o‘tirgan ekan, badfe’l xoqon o‘tirgan ekan. Vaziri ham bilimsiz ekan, qo‘rqoq ekan.

Beklari, xalqi insofsiz bo‘lgani uchun, tabg‘ach xalqi hiylakor bo‘lgani uchun, to‘ymas bo‘lgani uchun, firibgar bo‘lgani uchun, og‘a va inini bir-biriga qayragani uchun, begi va xalqini bir-

biriga chaqqani uchun turk xalqi ellashgan davlatini qo‘ldan chiqarib yuborgan.

Xoqonlik qilib turgan xoqonini yo‘qotib yuborgan. Tabg‘ach xalqiga bek bo‘ladigan o‘g‘il bolasi bilan qul bo‘ldi, suluv qiz bolasi bilan cho‘ri bo‘ldi. Turk beklari turkcha otini qabul qilib, Tabg‘ach xoqoniga qaram bo‘ldi. Ellik yil mehnatini, kuchini sarf qilibdi. Sharqda — kun chiqarda Bo‘kli xoqonigacha lashkar tortib boribdi, g‘arbda — Temir qopuqqacha lashkar tortib boribdi. Tabg‘ach xoqoniga turklarning davlatini, hukumatini olib beribdi... Turk fuqarosi, barcha xalq shunday debdi: «Davlatli xalq edim, davlatim endi qani? Kimga davlatni egallab beryapman? — der ekan. — Xoqonli xalq edim, xoqonim qani? Qaysi xoqonga mehnatimni, kuchimni sarf qilyapman?»— der ekan. Shunday deb, Tabg‘ach xoqoniga qarshi bo‘libdi. Qarshi bo‘lib quvilib, o‘zini tiklashga umid qilib, yana taslim bo‘libdi. Shuncha mehnatini, kuchini sarf etganini andisha qilmay, Tabg‘ach xoqoni turk xalqini o‘ldirayin, urug‘ini qoldirmayin, der ekan va uni yo‘qotib borayotgan ekan.

Ammo yuqorida turk osmoni, turkning muqaddas yeri, suvi shunday debdi: «Turk xalqi yo‘q bo‘lmasin», deb, «xalq bo‘lsin», deb otam Eltarish xoqonni, onam Elbilga xotunni tangri o‘z martabasida tutib, yuqori ko‘targan ekan, otam xoqon o‘n yetti er bilan chetga chiqib ketgan.

Chetda yuribdi degan ovozasini eshitib, shahardagilar toqqa chiqibdi, tog‘dagilar pastga tushibdi, yig‘ilib yetmish jangchi bo‘libdi.Tangri kuch bergani uchun ham otam xoqonning lashkari bo‘riday ekan, dushmani qo‘yday ekan. Sharqqa-g‘arbga lashkar tortib, odam yig‘ibdi, oyoqqa turg‘izibdi. Hammasi yig‘ilib, yetti yuz er bo‘libdi. Yetti yuz er bo‘lib davlatini yo‘qotgan, xoqonini yo‘qotgan xalqni, cho‘riga aylangan, qulga aylangan xalqni, turk hukmronligini boy bergan xalqni ota-bobolarim qonun-qoidalari bo‘yicha boshqaribdi, tashkil qilibdi. To‘lis, tardush xalqini shu paytda oyoqqa turg‘izganlar. Yabg‘uni, shadni o‘shanda tayinlabdi. Janubda tabg‘ach xalqi dushman ekan, shimolda Baz xoqon,

To‘qqiz o‘g‘iz xalqi dushman ekan, qirg‘iz, quriqan, o‘ttiz tatar, qitany, tatabi butunlay dushman ekan. Otam xoqon buncha dushmanga tenglashib, qirq yetti marta lashkar tortgan, yigirma marta jang qilgan. Tangri yorlaqagani uchun davlati borni davlatsizlantirdi, xoqoni borni xoqonsizlantirdi, dushmanni el qilgan, tizzasi borni cho‘kkalatgan, boshi borni ta’zim qildirgan. Shu xilda hukmronlikni egallab vafot etgan. Otam xoqonning qabriga birinchi qilib Baz xoqonining balbali tikildi. O‘sha hukumat boshiga amakim xoqon bo‘lib o‘tirdi. Amakim xoqon yaxshilab tuzatdi, tarbiyat qildi. Kambag‘alni boy qildi.

Amakim xoqon bo‘lib turganda o‘zim tardush xalqi ustidan shad edim. Amakim xoqon bilan Sharqqa Yashil o‘g‘uz (Xuanxe daryosi) Shantung tekisligigacha lashkar tortdik, g‘arbga — Temir darvozagacha lashkar tortdik. Ko‘gman oshib, Qirg‘iz yeriga lashkar tortdik.

Hammasi bo‘lib yigirma besh marta lashkar tortdik, o‘n uch marta jang qildik, davlati borni davlatsizlantirdik, xoqoni borni xoqonsizlantirdik, tizzasi borni cho‘kkalatdik, boshi borni ta’zim ettirdik. Turgash xoqoni turkimiz edi, bilmagani uchun bizga nisbatan yanglishgani uchun xoqoni o‘ldi, vaziri, beklari ham o‘ldi. O‘n o‘q xalqi qiyinchilik ko‘rdi. Bobomiz, ajdodimiz boshqargan yer-suv egasiz bo‘lmasin deb, Az xalqini tuzatib, tiklab keldik, jang qildik. Az xalqiga Bars bek edi. Xoqon unvonini bunda biz berdik. Singlim xoqonzodani berdik. O‘zi adashdi, xoqoni o‘ldi, xalqi cho‘ri, qul bo‘ldi. Ko‘gman yer-suv egasiz qolmasin deb, oz qirg‘iz xalqini tiklab, qaytib berdik. Sharqda Qadirqan yishni oshib, xalqni shu xilda joylashtirdik, shu tarzda tuzatdik. G‘arbda Kangu Tarmangacha turk xalqini shu holda joylashtirdik. U zamonda qul qulga ega bo‘lgan edi, cho‘ri cho‘riga ega bo‘lgan edi.

Shu xilda qozonilgan, barpo etilgan davlatimiz, qoida-qonunlarimiz bor edi: Turk o‘g‘uz beklari, ey xalq, eshiting! Tepadan osmon bosmagan bo‘lsa, pastda yer yorilmagan bo‘lsa, ey turk xalqi, davlatingni, hukumatingni kim buzdi?

O‘kin, ρushaymon bo‘l, ko‘rgiliging, taqdiring uchun, tarbiyat qilgan dono xoqoningga, yemirilgan, qo‘ldan ketgan yaxshi davlatingga. O‘zing adashding, oraga yomonni kirgizding. Qurolli qaydan kelib tarqatib yubordi, nayzali qaydan kelib surib ketdi. Muqaddas O‘tukan yishga bording, sharqqa borolguncha bording, g‘arbga borolguncha bording. Borgan yerda yaxshilik shu bo‘ldi: qoning suvday oqdi, suyaging tog‘day uyulib yotdi, bek bo‘ladigan o‘g‘il bolang qul bo‘ldi, suluv qiz bolang cho‘ri bo‘ldi. Bilmaganing uchun, yomonliging uchun amakim xoqon o‘lib ketdi.

Unga boshlab Qirg‘iz xoqonining balbalini tikdim. Turk xalqining nomi, dong‘i yo‘q bo‘lmasin deb otam xoqonni, onam xotun malikani yuqori ko‘targan tangri, davlat beradigan tangri, turk xalqining nomi, dong‘i yo‘q bo‘lmasin deb, u tangri o‘zimni xoqon qilib o‘rnatdi, shekilli. Mol, yilqilik xalqqa xoqon bo‘lib o‘rnashmadim. Ichi oshsiz, tashi kiyimsiz och-yalang‘och, yovuz, yomon xalq uza o‘rnashdim. Inim Kul Tigin bilan so‘zlashdik: otamiz, amakimiz qozongan xalqning oti, dong‘i yo‘q bo‘lmasin deb, turk xalqi uchun tun uxlamadim, kunduz o‘tirmadim, inim Kul tigin bilan, ikki shad bilan o‘lib-tirilib muvaffaqiyat qozondim. Shu xilda qozonib birlashgan xalqni bir-biriga o‘t-suv qilmadim. Men o‘zim xoqon bo‘lib o‘rnashganimga har yerga ketgan xalq o‘lib-tirilib yayov, yalang‘och qaytib keldi. Xalqni tarbiyat qilayin deb, shimolga O‘g‘uz xalqi tomonga, sharqqa Qitaniy, Tatabi xalqi tomonga, janubga Tabg‘ach tomonga katta lashkar bilan o‘n ikki marta urushdim. Undan keyin, tangri yorlaqasin, baxtim bor uchun, nasibam bor uchun o‘layotgan xalqni tiriltirib tarbiyat qildim, yalang‘och xalqni kiyimlik qildim, kambag‘al xalqni boy qildim, oz xalqni ko‘ρ qildim. Ρanoh talab davlatida, xoqonlikda yaxshilik qildim. To‘rt jihatdan xalqni butunlay el qildim, bir-biriga do‘st qildim, butunlay menga qaradi. Mehnatni, kuchni beruvchi shunday hokimiyatni qozonib inim Kul Tigin vafot etdi. Otam xoqon uchganda (o‘lganda) inim Kul Tigin yetti yoshda qoldi, o‘n yoshda Umayday onam xotun baxtiga inim

Kul Tigin er degan nom topdi. O‘n olti yoshida amakim xoqon davlatini, hokimiyatini shu xilda qo‘lga kiritdi. Oltin cho‘b viloyat so‘g‘dlari tomonga lashkar tortdik. Tabg‘ach, o‘ng Tutuqdan besh tuman qo‘shin keldi, urishdik.

Kul tigin yayov otilib hujum qildi. O‘ng Tutuq yo‘lboshchisining yaroqli qo‘lini tutdi, yaroqlangan holda xoqonga arg‘umon qildi. Yigirma bir yoshida Chacha Sangunga urush qildik. Eng avval tadqan Churning bo‘z otini minib hujum qildi, u ot o‘shanda o‘ldi. Ikkinchi bor Ishbara Yamtarning bo‘z otini minib hujum qildi, u ot o‘shanda o‘ldi. Uchinchi marta Yag‘an Silig bekning to‘riq otini minib, hujum qildi, u ot o‘shanda o‘ldi. Yarog‘iga, yopinchig‘iga yuzdan ortiq o‘q bilan urdi. Badaniga, boshiga bitta tegmadi.

Hujum qilganini, turk beklari, yaxshi bilasiz. U lashkarni yo‘q qildik. Undan keyin Yer Bayirquli Ulug‘ Erkin dushman bo‘ldi. Uni parokanda qilib, Turg‘i yarg‘un ko‘lda tor-mor qildik. Ulug‘ Erkin ozgina yigiti bilan qochib ketdi. Kul Tigin yigirma olti yoshdaligida Qirg‘iz tomonga lashkar tortdik. Nayza botimi qorni yorib, Ko‘gman yishga ko‘tarilib yurib, qirg‘iz xalqini uyquda bosdik. Xoqon bilan Sunga yishda jang qildik. Kul Tigin Bayirquning oq otini minib otilib hujum qildi. Bir erni o‘q bilan urdi, ikki erni ketma-ket qilib sanchdi. O‘sha hujumda Bayirquning oq ayg‘irini kuragi bilan sindirib urdi. Qirg‘iz xoqonini o‘ldirdik, davlatini oldik. O‘sha yili Turgash tomonga Oltin yishga ko‘tarilib, Irtish daryosini kechib o‘tdik. Turgash xalqini uyquda bosdik. Turgash xoqon lashkari Bo‘luchuda o‘tday, bo‘ronday keldi. Jang qildik. Kul tigin Bashg‘u nomli bo‘z otni minib hujum qildi.

O‘shanda jangga kirib Turgash xoqonining vazirini, Az tutug‘ini o‘z qo‘li bilan ushladi. Xoqonini o‘shanda o‘ldirdik, elini oldik. Qora oddiy Turgash xalqi butunlay taslim bo‘ldi. U xalqni Tabarda joylashtirdik. Qaytib borib sug‘daq xalqini tuzatayin deb, Sirdaryoni kechib Temir davrozasigacha lashkar tortdik. Undan keyin qora Turgash xalqi dushman bo‘lgan Kengares tomonga bordi. Bizning lashkarlarimizning oti oriq,

ozig‘i yo‘q edi. Alp er bizga hujum qilgan edi. O‘shanday zamonda xafa bo‘lib Kul tiginni ozgina er bilan izlatib yubordik. Katta jang qilibdi. Alp Shalchining oq otini minib hujum qilibdi. Qora Turgash xalqini o‘shanda o‘ldiribdi, qo‘lga olibdi. Qaytib yurib Kushu tutuq bilan jang qilibdi, uning jangchilarini butunlay o‘ldiribdi. Uyini, bor narsasini bitta ham qoldirmasdan hammasini keltirdi. Kul tigin yigirma yetti yasharligida qarduq xalq begonalashib ketgach, dushman bo‘ldi. Biz ular bilan Tamg‘iduq boshda jang qildik.

Kul Tigin shu jangda o‘ttiz yashar edi. Alp Shalchining oq otini minib otilib hujum qildi. Dushmanning ikki jangchisini birin-ketin qilib sanchdi.

Biz qarluqni ham qo‘lga oldik. Az xalqi dushman bo‘ldi. Ular bilan Qorako‘lda jang qildik. Bu paytda Kul Tigin o‘ttiz bir yashar edi. U alp Shalchining oq otini minib otilib hujum qildi. U ot o‘shanda o‘ldi. Izgil xalqi ham o‘ldi. To‘qqiz o‘g‘uz xalqi o‘z xalqim edi, yer-u osmon fitnaga to‘lgani uchun ham bizga dushman bo‘ldi. Bir yilda besh marta jang qildik. Eng avval To‘g‘u shahrida jang qildik.

Kul Tigin Azmanning oq otini minib otilib hujum qildi. Olti jangchisini o‘ldirdi. Qo‘shin hujum qilganda yettinchi jangchini qilich bilan chopdi. Ikkinchi marta Qushlag‘akda Adiz bilan jang qildik. Kul Tigin Az degan yigitning kulrang otini minib, otilib hujum qilib, bir jangchini sanchdi, to‘qqiz jangchini atrofida aylanib chopib urdi. Adiz xalqi o‘sha yerda o‘ldi. Uchinchi marta O‘g‘uz bilan jang qildik. Kul Tigin Azmanning oq otini minib hujum qildi, sanchdi. Davlatini qo‘lga kiritdik, to‘rtinchi marta Chush boshida jang qildik.

Turk xalqi oyoqdan qoldi, yomon bo‘ladigan edi. Ilgari kelib qolgan lashkarini Kul Tigin quvib, qahramon o‘nta jangchisini To‘nga tigin azasida qurshab olib o‘ldirdik. Beshinchi marta Azganti Qadazda O‘g‘uz bilan jang qildik. Kul Tigin Azning kulrang otini minib hujum qildi, ikki jangchisini o‘ldirdi. Shaharga qaytib bormadi. O‘g‘uzning lashkari o‘shanda o‘ldi. Mag‘u qo‘rg‘onda qishlab, bahorda O‘g‘uz tomonga lashkarimiz bilan

chiqdik. Kul Tigin oila a'zolarimizni boshlab, o'rdaga ketdi. O'g'uz dushman o'rdani bosdi. Kul Tigin O'g'uzning oq otini minib to'qqiz jangchini o'ldirdi. O'rdani bermadi. Onam xotun, keyingi onalarim, opalarim, kelinlarim, xonzodalarim, tirigingiz cho'ri bo'lar edi, o'ligingiz cho'l-u biyobonda, yo'lda yotib qolar edingiz!

Kul Tigin bo'lmasa, butunlay o'lar edingiz. Inim Kul Tigin vafot etdi, vujudim alam chekdi. Ko'rar ko'zim ko'rmayotganday, bilar aqlim bilmayotganday bo'ldi (es-hushimdan ajraldim), jonim azobda qoldi. Dunyoni tangri yasaydi, inson bolalari hammasi o'ladigan qilib yaratilgan.

Shunchalik alam tortdimki, ko'zga yosh kelganda, ko'ngilga yig'i kelganda, qayta g'am chekdim, qayta qayg'urdim. Ikki shad, keyingi ini-jiyanim, o'g'illarim, beklarimning ko'zi, qoshi yomon bo'ladi deb qayg'urdim. Azachi, yig'ichi Qitan, Tatabi xalqini boshlab Udar sangun keldi. Tabg'ach xoqonidan Isyi Likang keldi, bir tuman ipak, oltin, kumushni ortiqcha keltirdi. Tibet xoqonining ayonlaridan biri keldi. G'arbdagi — kunbotardagi So'g'd, Barchakar, Buqaraq ulus va xalqidan Nang sangun, O'g'il tarxon keldi.

O'n o'q o'g'limdan, turgash xoqonidan Maqarach tamg'achi, O'g'uz bilga tamg'achi keldi. Qirg'iz xoqonidan Gardush Inanchu chur keldi. Bino yasovchi, naqsh solingan bitiktosh yasovchi tabg'ach xoqonining jiyani Chang sangun keldi.

Kul Tigin qo'y yilida, o'n yettinchi kuni vafot etdi. To'qqizinchi oyning yigirma yettisida azasini o'tkazdik. Binosini, naqshini, bitiktoshini maymun yilida, yettinchi oyning yigirma yettinchisida butunlay tugatdik. Kul Tiginning qabr toshidagi buncha naqshni Tuyg'un Eltabar keltirdi.

Shuncha bitik bituvchi Kul Tiginning jiyani Yo'llug' Tigindir. Yigirma kun o'tirib bu toshga, bu devorga hammasini men Yo'llug' Tigin bitdim. Panohtalab o'g'loningizga, tayanuvchingizga qiyinchilikda tarbiyat qilar edingiz. Uchib ketdingiz (vafot etdingiz). Tangri yashatuvchidir.

## MAHMUD KOSHG'ARIY

Mahmud Koshg'ariy Balasog'un shahrida dunyoga kelgan.Uning to'liq ismi Mahmud Ibn Husayn ibn Muhammaddir.

Hozirgi Qirg'izistonda Barsg'on daryosi va Barsg'on dovoni bor. Ular Issiqko'l atrofida joylashgan. Xuddi shu yerda Barsg'on shahri bolgan. Mahmudning otasi va bobosi ana shu shahardan edi. Otasi Qashqarga ko'chib kelgan va Mahmud shu yerda tug'ilgan. Shuning uchun ham Qoshg'ariy nisbasini olgan.

Mahmud Koshg'ariy umri davomida qilgan mashaqqatli mehnati evaziga qomusiy olim va tolmas sayyoh bo'lib tanildi. U turkiy til grammatikasini ishlab chiqqan birinchi tilshunos olimdir. Turkcha, arabcha lug'atning birinchi namunasi ham uning nomi bilan bog'liq. «Devonu lug'ot it-turk» Mahmud Koshg'ariy qoldirgan va turkiy xalqlar uchun bebaho bo'lgan qomusiy asardir.

Bu asarda olim turkiy tildagi so'zlar ma'nosini arab tilida izohlab beradi. Misol sifatida esa maqollardan va badiiy adabiyotdan parchalar keltiradi.

Bu haqda Mahmud Koshg'ariyning o'zi yozadi: «Men bu kitobni maxsus alifbe tartibida hikmatli sozlar, sajlar, maqollar, rajaz va nasr deb atalgan adabiy parchalar bilan bezadim... Bu ishda misol tariqasida turklarning tilida qo'llanib kelgan she'rlaridan, shodlik va motam kunlarida qollaniladigan hikmatli so'zlardan, maqollardan keltirdim».

Shunday qilib, bu kitobda O'rta Osiyoda yashagan turkiy xalqlarning XI asrgacha bo'lgan badiiy ijodi to'g'risida juda

qimmatli ma'lumotlar jamlangan. Bular hozirgi avlodlar uchun ham nihoyatda katta ahamiyatga ega.

Mahmud kitobiga «Devonu lug'ot it-turk» («Turkiy tillar lug'ati») deb nom beradi va uni Abulqosim Abdullo binni Muhammad al-Muqtadoga bag'ishlaydi.

«Devonu lug'ot it-turk» XI asrda yozilgan bo'lsa-da, unga jamlangan badiiy parchalar turkiy xalqlar adabiyotining ancha oldingi davrlarida vujudga kelgan, unda jamlangan xalq og'zaki ijodi namunalarining ko'pi asar yozilgan davrdan 5—6 asr qadimroqdir. Ularda turkiy xalqlarning urf-odatlari, ishonch-e'tiqodlari, marosimlari bilan bog'lanib ketadigan badiiy lavhalarni ko'ramiz.

## «DEVONU LUG'OT IT-TURK»

Bulnar meni ulas[1] ko'z,
Qara mengiz[2] qizil juz.
Andin tamar tugal tuz[3],
Bulnap[4] jana ul qachar.

Bu mast ko'zli (seviklim) porloq yuzidagi yoqimli qora xoli bilan meni asir qiladi. Xuddi (go'zal) yonoqlaridan shirinlik tomayotganday meni asir qiladi-da, so'ng mendan qochadi.

♦♦♦

Endik[5] kishi titilsun,
El toru[6] yetilsun,
Toqli bo'ri jetilsun,
Qazg'u yema savilsun.

---

[1] *ulas* — yoqimli, o'ziga tortuvchi, xumor
[2] *mengiz* — xol
[3] *tuz* — to'g'rilik, yoqimlilik
[4] *bulna* — asir qilmoq, qo'lga olmoq
[5] *endik* — aqlsiz, ahmoq
[6] *el-to'ru* — adolat, qonun-qoidalar

Qilichimiz bilan qayg'uni ochaylikki, ahmoqlar yo'lga tushsinlar, mamlakat (ishi) tuzalsin, qo'zilar bilan bo'rilar (xavfsiz) birga yursinlar, bizdan qayg'u-g'am yo'qolsin.

♦♦♦

Turlug chechak yarildi[1],
Barchin[2] yazim[3] kerildi[4],
Uchmaq[5] yeri ko'ruldi,
Tumlug'[6] yana kelgusuz.

Bahorni ta'riflab aytadi: har turli chechaklar ochildi, xuddi (sernaqsh) ipak gilamlar yozilganday.

Jannat yeri ko'rildi. Sovuq hech qaytib kelmas darajada havo isidi.

♦♦♦

Yigitlarig ishlatu,
Yig'ach yamish[7] irg'atu[8],
Qulan keyik avlatu,
Bazram[9] qilib avnalim.

O'yin-kulguni tasvirlab deydi:

Yigitlarni ishlatib, daraxt mevalarini qoqtiraylik, turli yovvoyi hayvonlar (qulon) va boshqalarni ovlatib, bir necha kun bayram qilib yayraylik.

---

[1] *yarildi* — ochildi
[2] *barchin* — ipak
[3] *yazim* — yoziladigan (yoyiladigan) narsalar: gilam, kiygiz v.b.
[4] *kerildi* — yoyildi, yozildi
[5] *uchmaq* — jannat
[6] *tumlug'* — sovuq
[7] *yamish* — meva
[8] *irg'at* — silkitmoq, qoqmoq
[9] *bazram* — bayram

♦♦♦

Jaratti jashil jash[1],
Savurdi o'rung qash,
Tizildi qara qush,
Tun, kun uza yurkanur[2].

Osmonni ta'riflaydi: tangri osmonni feruza rangida ko'm-ko'k qilib yaratdi. Yulduzlar bilan bezadi. Uzukka ko'z qo'ygandek, qosh oq uzuk uchun ishlatiladigan tosh — mezon yulduzi (turkcha qora qush) unda tuzildi. Kecha bilan kunduz bir-birining ustiga qoplanadi.

♦♦♦

Igladi[3] mening azaq,
Ko'rmazib o'g'ri tuzaq[4],
Ikladim[5] andin uzaq,
Emlagil emdi tuzaq.

Yashirin tuzoqni ko'rmay, mening oyog'im ilindi, uzoq vaqt qiynaldim, ey seviklim, endi o'zing davola.

♦♦♦

Qizil, sarig' arqashib[6],
Jepkin, jashil yuzkashib[7],
Bir-bir kero' yo'rkashib[8],
Yalinguq[9] ani tanglashur.

---

[1] *jash* — feruza rangli tosh, osmon rangi
[2] *yurkanur* — qoplanmoq
[3] *igladi* — ilindi
[4] *tuzaq* — tuzoq, dom
[5] *ikladim* — dardli bo'ldim, kasallandim
[6] *arqashib* — aralashib
[7] *yuzkashib* — bezamoq
[8] *yo'rkashib* — o'ralib, o'ralashib
[9] *yalinguq* — kishi, inson

Qizil, sariq gullar bir-biriga suyanishib, yashil rayhonlar bir-biri bilan oʻralashib koʻrinadi. Ularni koʻrgan kishi tang qoladi, hayron qoladi.

♦♦♦

Yalvin[1] aning koʻzi,
Yelkin[2] aning oʻzi,
Toʻlun ayin yuzi
Yardi mening yurak.

Sevgilisini maqtab shunday yozadi: uning koʻzi kishi (koʻnglini) ovlaydigan sehrgardir. Oʻzi musofirdir, yuzi toʻlin oydir. Qarashi bilan u meni otib, yuragimni yordi.

♦♦♦

Yay koʻrkinga inanma,
Suvlar uza tayanma.
Esizligig anunma,
Tilda(n) chiqar ezgu soʻz.

Bahor koʻrkiga, uning rang-barang gullariga, chiroyliligiga ishonma, undan yaxshilik umid qilma. Suvga tayanma, chunki dunyo ne'matlarining shirinligiga, bahor goʻzalligiga suyangan kishilar suvga suyanganlar kabidir. Yomonlikka otlanma, tilingdan doim xalq sendan minnatdor boʻladigan yaxshi soʻzlar chiqar.

♦♦♦

Yaruq yulduz tugʻarda,
Uznu[3] kelip baqarman,
Satula-yu sayraship
Tatligʻ unun qush utar[4].

---

[1] *yalvin* — sehrli
[2] *yelkin* — musofir
[3] *uznu* — uygʻonib
[4] *utmoq* — sayramoq

Yorug‘ yulduz tug‘ar vaqtida uyqumdan uyg‘onib, daraxtlarga qarayman, qushlarning shodlantiruvchi yoqimli sayrashlarini tinglayman.

♦♦♦

Biligni irdadim[1],
Bo‘guni[2] uzurdum[3]
O‘zumni azirdim
Yalg‘il[4] atim yazlinur.

Ilm-u donishni istadim. Ilmli, donishmandlarni qidirdim. O‘zimni odamlar orasidan ayirdim.

Buning uchun oq yolli otim yechiladi.

♦♦♦

Ko‘ngul kiming bo‘lsa qali yoq chig‘ay[5]
Qilsa kuchun bo‘lmas ani to‘q baj.

Ko‘ngli och, yo‘qsil bo‘lgan kishini kuch bilan to‘q, boy qilish mumkin emas.

♦♦♦

Bulmish[6] nengig[7] seversan,
Aqrun angar sevingil.
Barmish nengig saqinma,
Azraq angar o‘kungil.

---

[1] *irdadim* — izladim
[2] *bo‘gu* — dono, donishmand
[3] *uzurdum* — qidirmoq, izlamoq
[4] *yalg‘il* — oq yolli
[5] *chig‘ay* — kambag‘al, bechora
[6] *bulmish* — qo‘lga kiritilgan
[7] *neng* — narsa, mol, mulk

Bor molingni sevasan, unga kamroq sevin, chunki u sendan (qo'lingdan) chiqib ketishi mumkin. Qo'lingdan ketgan narsa uchun qayg'urma, unga ozroq achin. Chunki achinish senga (qo'ldan ketganni) qaytarib bermaydi.

♦♦♦

Kelsa qali qatig'liq ertar[1] teyu seringil[2].
O'zlak[3] ishin biliρ tur ancha angar tirangil.

Senga tashvish va alam yetsa, o'tib ketar deb sabr qil. Dunyo ishlarini bilib turishga tirish. Har qanday kulfatni o'zingga olib, joningni qiynama.

## ALΡ ER TO'NGA MARSIYASI

Alρ[4] Er To'nga o'ldimu,
Esiz[5] ajun qaldumu,
O'zlak o'chin aldumu,
Amdi yurak jirtilur.



---

[1] *ertamoq* — o'tib ketmoq

[2] *serinmoq* — sabr qilmoq, o'ylamoq

[3] *o'zlak* — dunyo, olam

[4] *Alρ* — botir, qahramon, alρ

[5] *esiz* — yomon, yovuz



O‘zlak yaraq kuzatti,
O‘g‘ri tuzaq uzatti,
Beglar begin azitti
Qachsa qali qurtulur.

O‘zlak kuni tavratur,
Jalnguq kuchin kavratur,
Ardin azin savritur
Qachsa taqu artulur.

O‘grajuki mundag‘ o‘q,
Munda ajun tandag‘ o‘q,
Atsa ajun og‘rab o‘q
Tag‘lar bashi kartilur.

Atsa o‘qin kazgarib,
Kim turany jig‘dashy
Tag‘ig‘ atub og‘rasa,
O‘zi qoji jurtilir.



Baglar atin arg‘rub,
Qazg‘u ani turg‘urub,
Mangzi juzi sarg‘arib,
Kurkum angar turtulur.

Ulshub aran bo‘rla-yu,
Yirtub jaqa urla-yu,
Suqrub uni yurla-yu,
Sig‘tab ko‘zi o‘rtulur.

Ko‘nglum ichun o‘rtadi,
Jatmish bashig‘ qartadi,
Kachmish o‘zug irtadi,
Tun-kun kachib irtalur.

O‘zlak qamug‘ ko‘vradi,
Ardam arig‘ savradi,
Yunchig‘ yavuz tuvradi,
Ardam bagi chartilur.

Bilga bo‘ku yunchidi,
Ajun ati yanchidi,
Ardam ati tinchidi,
Yerga tagip surtulur.

O‘zlak arig‘ kavradi,
Yunchig‘ javuz tavradi,
Ardam jama savradi,
Ajun bagi chartilur.

**Mazmuni**

Alp Er To‘nga o‘ldimi?
Yomon dunyo qoldimi?
Zamon o‘chin oldimi?
Endi yurak yirtilur.

Dunyo fursat ko‘zladi,
O‘g‘ri tuzoq sozladi.
Beklar begin izladi,
Qanday qochib qutulur.

Dunyo kunin pastlatur,
Inson kuchin sustlatur,
Eldin erni chetlatur,
Qochgan bilan kim qolur.

Odatdan zo‘r narsa yo‘q,
Boshqa bahona ham ko‘p.
Otsa zamon poylab o‘q,
Tog‘lar boshi yanchilur.

Zamon ahli ozaydi,
Olchoq, yovuz kuchaydi,

Ezgu ishlar kamaydi,
Dunyo begi ketganda.

Bilimdonlar ezildi,
Dunyoni xarob qildi,
Odob go'shti buzildi,
Yerga tegib sudralur.

Beklar oti charchadi,
G'am beklarni yanchadi,
Yuzga za'far sanchadi,
Chehralari sarg'ayur.

Bo'ri bo'lib uldilar,
Yoqa yirtib turdilar,
Yig'lab-siqtab yurdilar,
Ko'z yoshlari mo'l bo'ldi.

Ko'nglimni chok qildi,
Bitgan yaramni tildi.
Kechmish xotirga keldi
Tun-kun uni istarman.

Kuchandi bilagim,
Kelurdi tilagim.
Ko'paydi bilimim,
Ammo umr tugalur.

(*Aziz Qayumov* tarjimasi)

## ABU MANSUR AS-SAOLIBIY

Abu Mansur Abdumalik ibn Muhammad ibn Ismoil as-Saolibiy 350 (961)-yil Nishopurda tug'ilgan va 429 (1038)-yil shu yerda vafot etgan. U ko'plab o'lkalarni kezib chiqqan yirik olim (50 dan ortiq ilmiy asarlar muallifi) va shoir, tarixchi edi.

Arab adiblari qadimdan boshlab turli shoir va yozuvchilarning tarjimayi holi, yozgan asarlari, ijodlaridagi yetakchi xususiyatlari haqida alohida kitoblar yaratishgan. Ularning tazkira nomi bilan yuritilishini yuqorida aytgan edik. Saolibiygacha ham bu an'ana mavjud edi. Adib shu an'anaga muvofiq holda kitob tuzadi. Uning to'rtinchi qismi Xuroson va Movarounnahrdagi arabiynavis ijodkorlarga bag'ishlangan.

Asarning to'rt qismida X—XI asrlarda yashagan 415 ta arab tilida ijod qilgan adib va yozuvchilar haqida ma'lumotlar va ijodlaridan namunalar keltirilgan. 4- qismga esa 124 ta xurosonlik va movarounnahrlik shoirlar kiritilgan, ularning nasriy hamda nazmiy asarlaridan namunalar berilgan.

Bu qismga 4160 baytga yaqin she'r kiritilgan. Ular qasida, vasf, hajv, marsiya, masnaviy, g'azal, urjuza janrlariga mansubdir.

U paytlardagi arab adabiyotidagi qasidaning keyingi davrlardagisidan farqi bo'lgan. Ularda ham maqtov, ham tanqid bo'lishi mumkin edi. Ma'lum bo'lishicha, hajv, g'azal, vasf, marsiyalar keyinchalik qasidadan ajralib chiqqan, deydilar.

Qasida keyinchalik turkiy adabiyotda ham, fors-tojik adabiyotida ham ancha keng tarqalgan she'riy janrlardan biriga

aylanadi. Lekin ular o‘z mazmuni, mavzu va shakliga ko‘ra arab qasidalaridan farq qiladi.

Saolibiy keltirgan qasidalar ayrim tarixiy voqealarga bag‘ishlangan. Moddiy qiyinchilikdan shikoyat, pand-nasihatga atalgan qasidalar ham bor.

Hajviy yo‘nalish ham ko‘p uchraydi.

Arab tilidagi adabiyot til nuqtayi nazaridangina farq qiladi. Obrazlar tizimi, badiiy-tasviriy vositalarga ko‘ra arab, fors-tojik va turkiy adabiyot orasida keskin farqlar ko‘zga tashlanmaydi.

X asrdagi Buxoroda yaratilgan adabiyot haqida Y.E.Bertels shunday yozgan edi: «Aslini aytganda, til nuqtayi nazaridan bu davr adabiyotini fors va arab adabiyotiga bo‘lish — haqiqatan shartli narsadir.

Aslida biz mavzu, uslub, tashqi ko‘rinishi bir xil, faqat tildagina farqi bo‘lgan yagona adabiyotga egamiz. Shuni ham aytish kerakki, shoirlar ko‘p holda ikki tilni bilishgan va har ikki tildan birday osonlik bilan foydalanishgan, bir fikrning o‘zini goh bu, goh u tilda ifoda etishgan».

## «YATIMAT AD-DAHR»DAN
## ABU MANSUR AT-TOHIRIY

*Ota-onamdan judo bo‘lganim tufayli ko‘z yoshi to‘kaman.*

*Kimki bu ikkisidan ayrilib yashay olsa, uning uchun (boshqa) musibatlar arzimagan narsa.*

*Jonimning ham (chiqib) ketishiga ishonib, uni tinchlantiryapman, (lekin) ildizi qurigan (daraxt)ning shoxi qanday qilib qolishi mumkin?*

Ikkita narsa (bor), agar ko‘zlarim ular haqida qon to‘kib yig‘laganda, ularga halokatdan xabar qilingan bo‘lardi (va) ular (yashashi) kerak bo‘lgan (vaqt)ning o‘ndan birini ham ko‘rmagan bo‘lardilar: (biri) yoshlikning o‘tib ketishi, (ikkinchisi) do‘stlardan judo bo‘lish.

## ABU TAYYIB AL-MUS'ABIY MUHAMMAD IBN XOTIM

O'z davringda baxtingni taqdir qo'lidan xalos et.
Aysh-ishrat va xursandchilik bilan o'tayotgan kunni g'animat bil.
Jamiki yaxshi va yomonga muruvvat qil.
Qilgan (yaxshiliklaring) o'zingga qaytadi.
Noshukurlar esa (o'z) yomonligi bilan sharmanda bo'ladi.

## ABU-L-FAZL AS-SUKKARIY AL-MARVAZIY AHMAD IBN MUHAMMAD IBN ZAYD

Kimki quyoshni jahl bilan bekitmoqshi bo'lsa, xato qiladi. «Quyoshni choyshab bilan yopib bo'lmaydi».

Kechaning eng yaxshi sifati shuki, «kecha homilador, (ammo) nima tug'ishni bilmaydi».

Donolarga tegishli fors maqollaridan: «Kiyim bo'yoqchi qo'lida garovdir».

Tuya hasharotlarni yoqtirmaydi, ammo u tirik ekan, ular uning burnida (yashayveradi).

Eshak balchiqqa yumalab (istagan) narsasiga erishdi va ishdan qutildi.

Biz qadimgi shartlashgan shartlarda turamiz: «yirtilgan sanoch ham, yiqilgan karvon ham bo'lmaydi».

Eshak haqidagi (og'izdan-og'izga) o'tib yurgan maqollardan: «Eshak ba'zan kasalligi uchun ham hangraydi».

Echki faqat ovqat bilan semiradi, «echki muloyim gap bilan semirmaydi».

Dengiz suvi toshib yotgani ayon bo'lib tursa ham, it undan tili bilan ichadi.

Nasihatlarimga shubhalanma, senga mushukni qopga solib sotayotganim yo'q.

Kimning uyida taomi bo'lmasa, uning odamlar orasida hurmati bo'lmaydi.

O‘z ehsoningga meni umidvor qilding, xudo nomi bilan yolvoraman, (arzimagan) baqlajoningni tashla. Aytishlaricha, kimki taklif qilinmay dasturxonga kelsa, u o‘zini kamsitgan bo‘ladi.

## ABU AHMAD AL-YAMOMIY AL-BO‘SHANJIY

Odam uchun eng yaxshi xursandchilik: o‘z qo‘li bilan ekkan (daraxt) mevalarini yeyish.

Yozgan she’rining kuylanganini (eshitish) va sevgan farzandlari uning xizmatida turganini (ko‘rish).

Ba’zi birimiz bu uch (baxtga) egamiz, (lekin) bularning hammasiga xalaqit beruvchi tananing nimjon bo‘lib qolishi.

## ABU-L-HASAN ALI IBN AL-HASAN AL-LAHHOM AL-HARONIY

Haddan ziyod donolik va harakatchanlik tufayli men xuddi qo‘riq joyda yonayotgan olov kabi edim.

Endi nodon bo‘lib qoldim, agar cho‘ntagida vaqosi yo‘q odamning chaqqonligi susayib qolsa, (buning) ajablanarlik joyi yo‘q.

## ABU MUHAMMAD AL-MATRONIY AL-HASAN IBN ALI IBN MATRON

Do‘st in’omga umid qilganda va dushman yomonlikdan qo‘rqqanda, biz seni sinab ko‘rdik.

Faqat ixtiyoring bilan (kishilarga) naf keltirasan va faqat zarurat tug‘ilgandagina zararli bo‘lasan.

Faqat jazo (berish uchungina) sen yomonlikni ravo ko‘rasan, xudo senga behad yaxshilikni ravo ko‘rsin.

Tashakkur aytuvchi sening haqingda yomon fikrga kelishidan qo‘rqmaganingda, noshukurni yomonlik bilan jazolamagan bo‘lardik.

## YUSUF XOS HOJIB

Turkiy tilda birinchi yirik hajmli adabiy-ma'rifiy asar yozgan iste'dodli shoir, davlat arbobi, donishmand adib Yusuf Xos Hojibdir. U Balasog'un (Qirgizistondagi To'qmoq) shahrida tug'ilgan. «Qutadg'u bilig» («Saodatga eltuvchi bilim») asarini 1069- yilda yozib tugatgan.

Bu asar o'z zamonasining tafakkuri, hikmati va falsafasini aks ettiradigan qomusiy manbadir. Asar dunyoning ko'p tillariga tarjima qilingan.




Yusuf Xos Hojibning adolat, insof, ilm-u ma'rifat haqidagi, insoniy siyrat va xilqat haqidagi fikrlari hamon dolzarb va ibrat sabog'idir.

Yusuf Xos Hojib ham Mahmud Koshg'ariyga o'xshab ko'pgina o'lkalarni kezib chiqqan, talaygina sayr-u sayohatlarda bo'lgan. Adib asarini yozishga bir yarim yil vaqt sarflaydi.

«Qutadg'u bilig» dostoni hijriy to'rt yuz oltmish ikkinchi (milodiy 1069—1070) yilda yozilgan.

«Qutadg'u bilig»ning uch qo'lyozma nusxasi mavjud.

Ulardan ikkitasi: Namangan va Qohira nusxalari arab, Hirot (Vena) nusxasi esa uyg‘ur yozuvida ko‘chirilgan.

Kitob Qashg‘ar eligi — hukmdori Tavg‘ach ulug‘ Bug‘ro xonga tortiq qilinadi. Buning evaziga esa u Xos Hojiblik lavozimi bilan taqdirlanadi.

## «QUTADG‘U BILIG»DAN
### to‘rtliklar

Qara bash yag‘isi qizil til turur,
Necha bash yedi u, taqi ma yeyur.
Bashingni tilasang tilingni ko‘daz.[1]
Tiling tegma[2] kunda bashingni yeyur.

*Qora bosh yovi bu qizil til turur.*
*Necha bosh yedi u, yana ham yeyur,*
*Boshing sog‘lig‘i-chun tiyib yur tiling,*
*Tiling istagan kun boshingga yetur.*

♦♦♦

Atang pandini san qatig‘ tut, qatig‘,
Qutadg‘a, kunung bo‘lg‘a kundin tatig‘[3].
Atangni, anangni sevundur tushi,
Yanut berga tapg‘ung tuman ming asig‘[4].

*Ota pandiga sen tugal qil amal,*
*Yurarsan bo‘lib baxtiyor har mahal.*
*Otangni, onangni sevintir tamom,*
*Bu xizmat yetirgay tilakka tugal.*

---

[1] *ko‘daz* — asra, avayla
[2] *tegma* — har doim
[3] *tatig‘*— totli
[4] *asig‘*— naf, foyda

♦♦♦

Sevugli kishining yuzi belgulug,
Tili achsa ma'ni, so'zi belgulug,
Sevar, sevmazin o'z bilayin tesa,
Senga tetru[1] baqsa, ko'zi belgulug.

*Sevuvchi kishining yuzi belgili,*
*Gap ochganda ma'ni, so'zi belgili,*
*Sevar, sevmasini bilayin desang,*
*Senga o'tru boqsa, ko'zi belgili.*

♦♦♦

Qayu erda bo'lsa uqush birla o'g[2],
Ani er atag'il, necha o'gsa o'g.
Uqush, o'g, bilig kimda bo'lsa tugal,
Yavuz ersa kaz te, kichig ersa o'g.

*Agar kimda bo'lsa aql, ilm, zehn*
*Uni madh etib sen, tugal er degin.*
*Ziyod bo'lsa kimda uquv, aql, bilim,*
*Yomon bo'lsa yaxshi de, kichik bo'lsa ulug'la.*

♦♦♦

Tili yalg'an erning jafa qilqi[3] ul,
Jafa kimda ersa o'shul yilqi ul.
Kishi yalg'anindan tilama vafa,
Bu bir so'z sinamish o'gush yilqi ul.

*Tili yolg'on erning jafo xulqidur,*
*Jafo kimda ersa o'sha yilqidir.*

---

[1] *tetru* — ro'para, tik

[2] o'g so'zi uch xil ma'noda qo'llangan: 1) aql; 2) maqta; 3) ulug'la

[3] *qilqi* — qilig'i, keyingi misrada u hayvon, oxirgisida yilqi ma'nolarini bildiradi

*Kishi yolg'onidan vafo kutmagin,*
*Bu so'z ko'p sinalgan talay yilgidir.*

♦♦♦

Uqushlug', vafolig', kishi tuzuni,
Yulug'lar[1] kishika qamug' o'zini.
Arig'siz[2], jafalig' qilinchi o'tun[3],
Qali aydi ersa qiyar so'zini.

*Zehnli, vafoli, kishi afzuni,*
*Qiladi kishiga fido o'zini.*
*Yuvuqsiz, jafoli, qilig'i tuban,*
*Tonar, hech tan olmas degan so'zini.*

♦♦♦

Qayu nangga kirsa kishi emgaki,
Sevug bo'ldi ul nang sevug jan ko'ki[4].
Kishi emgak idsa tiriglik idib,
Ani sevgu, yudgu[5], yudursa yuki.

*Agar singsa mehnat biror narsaga,*
*Shu narsa sevik jon kabi barchaga,*
*Kishi cheksa zahmat hayot sarf etib,*
*Uni sevsin, olsin yukin yelkaga.*

♦♦♦

Biro'k dushman ersa, ming ul yasliqi[6],
Mingin do'stung ersa bir ul azliqi.

---

[1] *yulug'la* — bag'ishlamoq, fido qilmoq
[2] *arig'siz* — toza bo'lmagan, nopokiza
[3] *o'tun* — tuban, pastkash
[4] *ko'k* — ildiz, tomir
[5] *yud* — ko'tarmoq, chidamoq
[6] *yas* — zarar

Kishi dushmanindan asig' qilmadi,
Qali qildi ersa, o'zi uzliqi[1].

*Yoving bir esa ham mingdir yovligi,*
*Mingta do'sting bo'lsin, ayon ozligi.*
*Kishi dushmandan foyda ko'rmagan,*
*Agar ko'rgan bo'lsa — bu hushyorligi.*

♦♦♦

Atim ezgu bo'lsun, o'zum o'lsuni,
Tirig qalg'u axir, atim qalsuni.
O'sa[2], edgulik qil, at edgu tila,
O'zung mangu ating tirig bo'lsuni.

*O'zim o'lsam, ezgu otim qolsa bas,*
*Qolib mangu otim, tirik bo'lsa bas.*
*Faqat yaxshilik qil, tila yaxshi nom,*
*Noming mangulik-la yashab yursa bas.*

♦♦♦

Kishilar ara ko'r kishi ul bo'lur,
Aningdin kishilar asig'lar bulur[3].
Asig'siz kishilar kishida qo'ri,
Asig'liq kishi asg'i elka to'lur.

*Kishilar aro eng yaxshisi asl shu erur,*
*Ki undan odamlar talay naf ko'rur.*
*Nafi yo'q kishidir zararli, yomon,*
*Nafi bor kishidan el nuqsi to'lur.*

♦♦♦

Tug'ardin esa keldi o'ngdun yeli,
Ajun etguka achti uchmah yo'li.

---

[1] *uzliq* — mohirlik, ustalik

[2] *o'sa* — o'yla, mulohaza qil

[3] *bul* — topmoq, ko'rmoq

Yag‘iz yer yipar to‘ldi kafur ketib,
Bezanmak tilar dunya ko‘rkin etib.

Erinchig qishig‘ surdi yazqi esin,
Yaruq yaz yana qurdi davlat yasin.

Yashiq yandi bo‘lg‘ay yana o‘rniga,
Baliq qudruqindin qo‘zi burniga.

Qurimish yig‘achlar to‘nandi yashil,
Bezandi yapun, al, sarig‘, ko‘k, qizil,

Yag‘iz yer yashil turqu yuzqa badi,
Xitay arqishi yadti tavg‘ach idi.

Yazi, tag‘, yer, o‘bri to‘shandi yadib,
Etindi qo‘li, qashi ko‘k, al kedib.

Tuman-tu chechaklar yazildi kula,
Yipar to‘ldi, kafur ajun yid bila.

Saba yeli qo‘pti qaranful yidin,
Ajun barcha butru yipar burdi kin.

Qaz, o‘rdak, qug‘u, qil qaliqig‘ tudi,
Qaqilayu qaynar yuqaru, qudi.

Ko‘kish turna ko‘kda unun yangqular,
Tizilmish tetirtag uchar, yelgurar.

Ular qush unin tuzdi, undar eshin,
Silig qiz o‘qirteg ko‘ngul bermishin.

Unin utti kaklik, kular qatg‘ura,
Qizil ag‘zi qantag, qashi qab-qara.

Qara chumg‘uq utti suta tumshuqi,
Uni o‘g‘lag‘u qiz uniteg taqi.

Chechaklikda sanvach utar ming unun,
O‘qir suri ibri tunun ham kunun.

Ilik, kulmiz o‘ynar chechaklar uza,
Sig‘un, mo‘yg‘aq o‘ynar, yurir tap keza,

Qaliq qashi tugdi, ko‘zi yash sachar,
Chechak yazdi yuz, ko‘r, kular, qatg‘urar.

Ilatu manga achdi dunya so‘zin,
Ayur, ko‘rmadingmu bu xaqan yuzin.

Udir erding ersa tur, ach emdi ko‘z,
Eshitmading ersa eshit menda so‘z.

Tuman yilda baru tul erdim tulas,
Bu tul to‘ni sushlub o‘rung ketdim as.

Bezandim, begim bo‘ldi xaqan ulug‘,
O‘tundum, munu, qulsa janim yulug‘.

Bulit ko‘kradi urdi xaqan tug‘i,
Yashin yashnadi, tartti xaqan tig‘i.

Biri qinda chiqdi, sunub el tutar,
Biri kusi[1], javi ajunqa yetar.

Ajun tutti Tavg‘ach ulug‘ Bug‘raxan,
Qutadsu ati, bersu ekki jahan.

---

[1] *ku* — ovoza, shuhrat, dovrug‘

Tirilsuni turkan quti ming qutun,
Telinsuni ko‘rmaz qaraqi o‘tun.

Sevinchin, avinchin, kuvanchin eli,
Ashasu, yashasuni luqman yili.

## Mazmuni

Esib keldi Sharqdan bahorning yeli,
Jahon ko‘rki-chun ochdi firdavs yo‘li.

Ipor to‘ldi bo‘z yerga kofur ketib,
Bezanmoqchi dunyo chiroy kasb etib.

Zerikarli qishni bahor quvladi,
Chiroyli bahor o‘z yoyin sozladi.

Quyosh qayta kelgay yana o‘rniga,
Baliq quyrug‘idan Qo‘zi burniga.

Yalang dov-daraxtlar kiyindi yashil,
Bezandi yopib ol, sariq, ko‘k, qizil.

Qora yer yashil to‘r-la yopdi yuzin,
Go‘yo yoydi Tavg‘ach Xitoy karvonin.

Vodiy, tog‘, adir, jar liboslar yoyib,
Bezandi qo‘li, qoshi, ko‘k, ol kiyib.

Tuman xil chechaklar ochildi kula,
Jahon to‘ldi kofur, ipor hid bila.

Sabo yelida bo‘y tarar chinnigul,
Ipor hid taraldi jahonga nuqul.

G‘oz, o‘rdak, qil, oqqush havoni quchib,
Qag‘illasha sayrar baland, past uchib.

Ko‘kish turna ko‘kda soladi ovoz,
Tizilgan tuyadek uchar, qanday soz!

Ular qush ohang birla chorlar eshin,
Go‘zal qiz chaqirgan kabi sevmishin.

Soz ovoz-la kaklik kular «qah» ura,
Qizil og‘zi qondek, qoshi qop-qora.

Qora qarg‘a qag‘lar kerib tumshug‘in,
Uni shallaqi qiz unidek tag‘in.

Chechakzorda sayrar chunon andalib,
Tun-u kun suri Isrofilni chalib.

Ilik, kulmiz o‘ynar chechaklar uza,
Sig‘un, mo‘yg‘oq o‘ynar, yurar zap keza,

Qovoq soldi osmon, ko‘zi yosh sochar,
Yuzin ochdi gul, ko‘r, xoxolab kular.

Koyinib menga ochdi dunyo so‘zin,
Dedi, ko‘rmadingmi bu xoqon yuzin.

Gar uyquda bo‘lsang, tur, och endi ko‘z,
Eshitmagan ersang, eshit ushbu so‘z.

Talay yillar o‘tdi, tul erdim, biroq,
Yechib tul kiyimin, libos kiydim oq.

Bezandim, ulug‘vor begim bo‘ldi xon,
Bag‘ishladim, unga fido ushbu jon.

Bulut guldirab urdi xoqon tug‘in,
Yashin yashnadi, tortti xoqon tig‘in.

Biri chiqdi qindan, u ellar tutar,
Biri dovrug‘i naq jahonga yetar.

Jahon oldi Tavg‘ach ulug‘ Bug‘raxon,
Qut olsin, nasib bo‘lsin ikki jahon.

Yashasin bu turklar quti qut bilan,
Teshilsin ko‘rolmas ko‘zi o‘t bilan.

Sevinch-la, ovinch-la, quvonch-la eli,
Oshasin, yashasin u Luqmon yili.

## Tarig‘chilar birla qatilmaqni o‘gratur

Tarig‘chi turur ko‘r taqi bir qutu,
Keraklig kishilar turur bu butu.

Bularning bila sen qatil ham qaril,
Bo‘g‘uzdin singar sen saqinchsiz seril.

Qamug‘ tebranurka bulardin asig‘
Tuzuka tegir yem ishimdin tatig‘.

Tuz-u tin to‘qig‘li achib to‘dg‘uchi,
Mungar bo‘ldi munglug‘ tirig bo‘lg‘uchi.

Senga ma sezigsiz kerak bu kishi
Etilsa anin o‘tru bo‘g‘uzung ishi.

Bularning bila ma qatil, ey qadash,
Arig‘ bo‘lg‘a bo‘g‘zung halal bo‘lg‘a ash.

Neku ter eshitgil saqinuq bashi
Qamug‘ turlug ishdin saqinmish kishi.

Ko‘ni yo‘l tutayin tesa yinchkalig,
Bo‘g‘uzug‘ aritg‘u, e qilqi silig.

Saqinuq bo‘layin tesa belgulug
Bo‘g‘uzqa, eginga halal ber ulug.

Tarig‘chi kishilar bo‘lur algi keng
Bayat bermishindin tutar ko‘ngli keng.

Qamug‘ tebranigli tuz-u yer o‘ngi
Yurig‘li ashi-ul uchug‘li mengi.

Bularqa qatilg‘il, qarilg‘il o‘zung,
Tilin yaqshi so‘z-la, achuq tut yuzung.





## Dehqonlar bilan aralashishni o‘rgatadi

***(Mazmuni)***

Tag‘in bir toifasi dehqonlardir,
Bular mutlaqo kerakli kishilardir.

Bular bilan sen aralash hamda qovush,
Tomoq jihatidan sen tashvishsiz yasha.

Hamma qimirlagan (jon)ga bulardan manfaat (bo‘ladi),
Hammasiga yeyim (va) ichimdan halovat yetadi.

Hamma nafas oluvchi (ya’ni jonli) ochiqib-to‘yuvchi(lar)
(Jamiki) tiriklar bularga hojatmand bo‘ladi.

Bu kishi(lar) senga ham shubhasiz kerak(dir)lar,
(Toki) ular tufayligina tomog‘ingning masalasi hal bo‘lsin.

Bular bilan ham aralashgin, ey qarindosh,
Halquming pok, ovqating halol bo‘ladi.

Rejalilar boshlig‘i nima deydi, eshitgin,
Hamma turli ishlardan ehtiyot bo‘lgan kishi.

Nozik, to‘g‘ri yo‘l tutayin desang,
Halqumni poklash kerak, ey xulqi go‘zal,

Muqarrar ehtiyotkor bo‘layin desang,
Halqumga, tanga halol ulush ber.

Dehqon kishilar qo‘li ochiq bo‘ladi,
Ko‘nglini xudo berganidan ham ziyod keng tutadi.

Butun yer yuzidagi hamma qimirlagan jonning,
Yuradiganlarning ovqati-yu, uchadiganlarning doni (ular)dir.

O‘zing bular bilan aralashgin, qo‘shilgin,
Tilda yaxshi so‘zla, yuzingni ochiq tut.

# AHMAD YUGNAKIY

Adib Ahmadning otasi Mahmud bo'lib, u Yugnakda istiqomat qilgan. Adib Ahmad haqida Alisher Navoiy o'zining «Nasoyim ul-muhabbat» asarida juda muhim ma'lumotlarni beradi:

«Adib Ahmad ham turk elidin ermish. Aning ishida g'arib (ajoyib, qiziqarli) nimalar manquldur (naql qilingan). Derlarki, ko'zlari butov (bitgan, yopiq) ermishki, aslo zohir ermas ermish. Basir (ko'rmaydigan) bo'lub, o'zga basirlardek andoq emas ermishki, ko'z bo'lay. Ammo ba'yat ziyrak va zakiy va zoid va muttaqiy (taqvodor, parhezkor) kishi ermish. ...haq subhonahu taolo agarchi zohir ko'zin yopuq yaratqondur, ammo ko'ngli ko'zin ba'yat yoruq qilondur».

Alisher Navoiy aytgan fikrlar, shuningdek, asarning uyg'ur va arab harflari bilan ko'chirilgan nusxalarining ko'plab tarqalishi asarning Navoiy yashagan davrda ham ancha mashhur bo'lganini ko'rsatadi. Kitob Dod Sipohsolorbekka bag'ishlangan. Adib uning «qashqarcha til» bilan yozilganini ta'kidlaydi:

Tamomi erur qashqariy til bila,
Ayitmish adib riqqati dil bila.
Agar bilsa qashqar tilin har kishi,
Bilur ul adibning nekim aymishi.

*To'laligicha qashqariy til bilan yozildi,*
*Adib (asarni) tushunarli til bilan yozgan.*
*Kimki qashqar tilini biladigan bo'lsa,*
*Adibning nima demoqchi bo'lganini bilib oladi.*

«Hibat ul-haqoyiq» «Haqiqat sovg‘alari» demakdir. U o‘zidan oldingi didaktik adabiyot an’analarini izchil va ijodiy davom ettiradi. Asarda ma’rifat g‘oyalari tashviqi yetakchi o‘rin tutadi. Asar 14 bobdan iborat. U 254 baytni tashkil qiladi.

## «HIBATUL-HAQOYIQ»
## Ulug‘ Amir dod siphsolorbek tangri yorlaqagurning madhi haqida

Ayo til turat madh, o‘tungil qani,
Men artut qilayin shohimga ani.
Shohim madhi birla bezadim kitob,
O‘qug‘li kishining sevunsun joni.

*Ey til, madh qil, qani bayon et, men uni shohimga sovg‘a qilayin. O‘qimishli kishining ruhi sevinsin (deb) shohim madhi uchun kitob bezadim (yozdim).*

O‘ga bilmas erga o‘ga ogratur,
Aning birri judi badi ehsoni.
Ul aql, uqush, xush xiradqa makon,
Bilik ma’dani ham fazilat koni.

*Yo‘l-yo‘riq bilmas kishiga bilim o‘rgatadi, yo‘l ko‘rsatadi, uning vujudi ehsonga to‘la, himmati balanddir. U aql, hush, yaxshi xislat makonidir, bilim manbai ham fazilat konidir.*

## Bu kitobning yozilish sababi va zarurati haqida

Dod Sipohsolorbek uchun bu kitob,
Chiqartim ochunda[1] oti qolsu(n) tep.

---

[1] *ochun* — olam, dunyo

Kitobimni ko‘rgan, eshitgan kishi,
Shohimg‘a duo birla yod qilsu(n) tep.

Kedingi keligli kishilar aro,
Aning, zikri tongsuq ediz qolsu tep.

Aning, vuddi birla ko‘ngullar to‘lub,
Aning yodi birla ochun to‘lsu tep.

Bezadim kitobi mavoiz[1] masal,
Boqig‘li, o‘qug‘li osig‘[2] olsu(n) tep.

Belak ettim ani shohimga men-o‘k,
Havodorlig‘imni tugal bilsu tep.

*Dunyoda nomi qolsin deb, Sipohsolorbek uchun bu kitobni yozdim. Kitobimni o‘qigan, ko‘rgan, eshitgan kishi shohimni duo bilan yod qilsin deb (yozdim). Kelgusi avlodlar uchun uning nomi mangu esdalik bo‘lsin deb (yozdim). Uning muhabbati bilan ko‘ngillar to‘lib, yodi bilan dunyo to‘lsin deb (yozdim). O‘qimishli, savodli (kishilar) undan foydalansin, deb qo‘llanma uchun kitob bezadim (yozdim). Men buni muhabbatimni yaxshi (tugal) bilsin deb shohimga tortiq qildim.*

## Birinchi bo‘lim: ilm manfaati, jaholatning zarari haqida

Biliktin ayurmon so‘zumga ula,
Biliklikka, yo do‘st o‘zungni ula.

Bilik birla bil(i)nur saodat yo‘li,
Bilik bil saodat yo‘lini bula.

[1] *mavoiz* — o‘git, nasihat
[2] *osig‘* — naf, foyda

Baholik dinar ul biliklik kishi,
Bu johil biliksiz bahosiz bishi.

Biliklik biliksiz qachon teng bo‘lur,
Biliklik tishi er johil er tishi.

So‘ngakka tek eranga bilik,
Eran ko‘rki aql o‘l, so‘ng‘akning yilik.

Biliksiz yiliksiz so‘ngak tek xoli,
Yiliksiz so‘ngakka sunulmas elik.

Bilik bilti bo‘lti eran belguluk,
Biliksiz tirik-la yituk ko‘rguluk.

Biliklik er o‘lti oti o‘lmatu,
Biliksiz eson erkan oti o‘luk.

Biliklik biringa biliksiz mingin,
Tengakli tengadi bilikning tengin.

Boqa ko‘rgil emti uqa sinayu,
Ne neng bor biliktin osig‘liq o‘ngin.

Bilik birla olim yuqor yo‘qladi,
Biliksizlik erni cho‘kardi qo‘di.

Bilik bil o‘sanma bil ul haq rasul,
Bilik kimda ersa siz arqang tedi.

*Bilim haqida so‘zlayman, so‘zimga quloq sol, ilmli kishiga o‘zingni yaqin tut. Bilim bilan saodat yoli ochiladi, shunga ko‘ra, ilmli bo‘l, baxt yo‘lini izla. Bilimli kishi (qimmat) baholik dinordir, ilmsiz, johil kishi qimmatsiz yemishdir (mevadir). Bilimlik kishi*

*bilan bilimsiz odam qachon teng bo'ladi, bilimlik xotin kishi — er kishidir, bilimsiz erkak — xotin kishidir. So'ngakda ilik bo'lishi lozim ekanligi kabi er kishiga bilim kerakdir, er kishining ko'rki aqldir, so'ngakning ko'rki esa ilikdir. Ilmsiz iliksiz so'ngak kabi bo'shdir, iliksiz so'ngakka esa qo'l urilmaydi. Ilmli kishilarning (nomi) mashhur bo'ldi, bilimsiz (kishilar) esa tiriklayin o'ldi hisob va bu unga ko'rgulikdir.*

*Bilimli kishi o'lsa ham, uning nomi o'chmaydi, ilmsiz kishining o'zi hayot bo'lsa ham, oti o'likdir. Bilimlining biri bilimsizning mingiga teng, ilmli kishilar ilmning qadriga yetadi. Endi o'zing sinab, o'qib, boqib ko'r, bilimdan foydaliroq qanday narsa bor. Bilim bilan olim ko'tarildi, ilmsizlik esa kishini tubanlashtirdi. Bilimli bo'l, hesh qachon erinma, haq rasuli (payg'ambar) kim ilmli bo'lsa, uni siz maqtang, deb aytdi.*

## Ilm o'rganish haqida

Biliklik bilikni adragan bo'lur,
Bilik tatg'in, ey do'st, biliklik bilur.
Bilik bildrur erga bilik qadrini,
Bilikni biliksiz udun ne qilur.

*Bilimli kishi ilmni farqlaydi, ey do'st, bilim qadrini bilimli odam biladi. Bilimning qadrini kishiga ilm bildiradi, bilimni nodon, tuban kishi nima qiladi.*

Biliksizga haq so'z tatiqsiz erur,
Anga pand-nasihat osig'siz erur.
Ne turluk ariqsiz arir, yuv desa,
Johil yub arimas arig'siz erur.

*Ilmsizga to'g'ri so'z ma'nosizdir, unga o'git-nasihat foydasizdir. Bir qancha yuviqsizlarga yuvinish uchun buyurilsa toza bo'lur, ammo johil qancha yuvinmasin, pok bo'lmaydi.*

Bilikli kishi ko'r bilur ish o'zin,
Bilib etar ishni o'kunmas kendin.
Ne turluk ish ersa biliksiz o'ngi,
O'kunch ul anga yo'q unga anda o'din.

*Bilimli kishi o'z ishini bilib qiladi, bilib qilgan ishiga keyin o'kinmaydi. Qanday ish bo'lmasin, bilimsiz nazdida o'ng ko'rinadi, unga tashvish, qayg'udan boshqa chora yo'q.*

Biliklik keraklik so'zin so'zlayur,
Keraksiz so'zini ko'mub kezlayur.
Biliksiz ne aysa ayur uqmayin,
Aning o'z tili o'z bashini yeyur.

*Bilimli kishi kerakli so'zni so'zlaydi, keraksiz so'zni ko'mib yashiradi. Bilimsiz kishi nima gapirsa, nodonligi sababli so'zlaydi, shuning uchun uning tili o'z boshini yeydi.*

Bilik birla bil(a)nur to'ratkan idi,
Biliksizlik ichra xayr yo'q tedi.
Bilik bilmagandin bir ancha budun,
O'z elgin but etib idim bu tedi.

*Yaratgan tangri ilm bilan taniladi, ilmsizlik yaxshilik keltirmaydi, degan. Ilmsizlikdan ko'p kishilar o'z qo'lini but qilib, tangrim bu dedi.*

Biliklik so'zi pand-nasihat, adab,
Biliklikni o'gdi Ajam ham Arab.
Tavorsizg'a bilgi tuganmas tavor,
Hisobsizg'a bilgi yorilmas hisob.

*Bilimli kishining so'zi o'git-nasihat, adabdir, shuning uchun ilmlilarni Arab, Ajam olqishladi. Molsiz faqir kishiga uning ilmi*

*tuganmas boylikdir, hisobsizga uning bilimi yechilmas (ochilmas) hisobdir.*

## Ikkinchi bo'lim: tilni tiyish va adab-axloq haqida

Eshitgil biliklik negu deb ayur,
Adablar boshi til kudazmak turur.
Tiling bekta tutg'il tishing sinmasun,
Qali chiqsa bekta tishingni siyur.

*Bilimli kishi nimalarni so'zlaydi, sen unga quloq sol, adablar boshi tildir, uni tiymoq zarur. Tilingni tiy, tishing sinmasin, agar (so'zlab yuborsang) (tiling) chiqib qolsa, tishingni sindiradi.*

Sonip so'zlagan er so'zi so'z sog'i,
O'kush yangshag'on til ay olmas yog'i
So'zung bushlug' esma yig'a tut tiling,
Yetar boshqa bir kun bu til bo'shlug'i.

*O'ylab so'zlagan kishining so'zi to'g'ridir, o'rinsiz ko'p vaysagan til shafqatsiz yovdir.*

*So'zingni bo'sh qo'yma, tilingni tiyib tut, erk berilgan til bir kun boshingga yetadi.*

Xiradliqmu(v) bo'lur tili bo'sh kishi,
Telim boshni yedi bu til so'z bushi.
O'chukturma erni tilin bil bu til,
Boshoq tursa butmas butar o'q boshi.

*Tili bo'sh, zahar kishi yetuk bo'ladimi? Til va so'z bo'shi ko'p kishilarning boshini yedi.*

*Kishini o'chakishtirma (o'chashtirma), (uning) tilini bil, bu til yaralansa (buzilsa) tuzalmaydi, yarasi esa bitib ketadi.*

## O‘q yarasi, aqldan ozish, til jarohati va uni tiyish haqida

Safih er tili o‘z boshi dushmani,
Tilindin to‘kuldi telim er qani.

O‘kush so‘zlaganda o‘kungan telim,
Tilin beklaganda o‘kungan qani.

*Ahmoq kishining tili o‘ziga dushman, ko‘p kishilarning qoni tili tufayli to‘kildi. Ko‘p so‘zlaganlar ichida o‘kingan ko‘pdir, tilni tiyganlar orasida o‘kingan bormi, qani?*

Nekim kelsa erga tilitin kelur,
Bu tiltin kim edgu, kim aqir bo‘lur.
Eshit but bu so‘zga qamug‘ teng-da teng,
Qo‘dub tilga yuk(a)nub tazarru qilur.

*Kishi boshiga tushgan har qanday ish uning tili tufayli sodir bo‘ladi, bu til sababli ayrimlar yaxshilik, ayrimlar yomonlik ko‘radi. Bu so‘z (o‘git-nasihat) barchaga teng, (ular so‘zni) tilga jo qilib sig‘inadilar.*

Kudazgil tilingni, kel oz qil so‘zung,
Kudazilsa bu til kudazlur o‘zung.
Rasul erni o‘tqa yuzin otquchi,
Til o‘l tedi yig‘ til yul o‘ttin o‘zung.

*Tilingni tiy, so‘zingni qisqa qil, bu til tiyilsa, o‘zing ham saqlanasan. Rasul kishini o‘tga tashlovchi tildir, deb aytdi, shuning uchun tilingni tiy, o‘zingni o‘tdan tort.*

Iki neng biriksa bir erdi qoli,
Bukandi ul erga muruvvat yo‘li.

Bir ul yangshar ersa keraksiz so‘zin,
Ikkinch yalg‘on ersa ul erning tili.

*Bir kishida ikki narsa bo‘lsa, u kishiga muruvvat yo‘li yopildi. Birinchidan, behuda so‘zlar bilan vaysasa, ikkinchidan, bu kishining so‘zlari yolg‘on bo‘lsa... (unday).*

Tili yalg‘on ertin yiroq tur teza,
Kechur sen-ma umrung ko‘nilik uza.
Og‘iz til bezagi ko‘ni so‘z turur,
Ko‘ni so‘z-la so‘zni, dilingni beza.

*Yolg‘onchi kishidan o‘zingni uzoq tut, umringni sen to‘g‘rilik bilan kechir. Og‘iz va tilning bezagi to‘g‘ri so‘zdir, so‘zni to‘g‘ri so‘zla, dilingni beza.*

Ko‘ni so‘z asal tek, bu yalg‘on basal,
Basal yeb achitma ag‘iz, ye asal.
Yo yalg‘on so‘z yigtek, ko‘ni so‘z shifo,
Bu bir so‘z o‘zag‘i urulmish masal.

*To‘g‘ri so‘z asal kabidir, yolg‘on (so‘z) sarimsoq piyozdir, sarimsoq piyoz yeb, og‘izni achitma, asal yegin. Yolg‘on so‘z kasallik kabidir, shirin so‘z shifodir, bu so‘z to‘g‘risida shunday masal to‘qilgan:*

Ko‘ni bo‘l, ko‘ni qil, otin ko‘ni,
Ko‘ni teyu bilsun xaloyiq seni.
Ko‘nilik to‘nin kiy, qo‘yub egrilik,
Kedim to‘n to‘lusi ko‘nilik to‘ni.

*To‘g‘ri bo‘l, to‘g‘ri ish qil, to‘g‘ri deb nom chiqar; xaloyiq seni to‘g‘ri deb bilsin. To‘g‘rilik to‘nini kiy, egrilik to‘nini yech, kiyadigan (kiyim) to‘nning yaxshisi to‘g‘rilik to‘nidir.*

Qatig‘ kizla rozing kishi bilmasun,
So‘zungtin o‘zungga o‘kunch kel(a)masun.
Qamug‘ yashru ishing bo‘lub oshkora,
Bu ko‘rgan eshitkan senga kul(a)masun.

*Siringni mahkam tut, (uni) kishi bilmasin, so‘zingdan o‘zingga o‘kinch (pushaymon) kelmasin. Barsha yashirin ishlaring oshkora bo‘lib, ko‘rgan, eshitgan (kishi)lar senga kulmasin.*

Eshim teb inonil sir ayma saqin,
Necha ma inonchliq esh ersa yaqin.
Serib senda rozing singib turmasa,
Serurmu eshingda muni ked saqin.

*Do‘stim deb, ishonib sir aytma, ehtiyot bo‘l, garchi qanchalik yaqin, ishonchli do‘sting bo‘lsa ham. Siring (rozing) o‘zingda saqlanib, singib turmagach, u do‘stingda saqlanmaydi, buni yaxshi o‘ylab ko‘r.*

## Uchinchi bo‘lim: dunyoning o‘zgarib turishi haqida

Bu ochun rabot ul tushub ko‘shguluk,
Rabotqa tushukli tushar ko‘shguluk.
O‘ng arkish uzadi qo‘pup yo‘l tutub,
O‘ngi qo‘pmish arqish necha ko‘shguyluk.

*Bu dunyo qo‘nib yana ketadigan rabotdir, bu rabotga tushib o‘tuvchilar qo‘nib keta beradi. Oldingi karvon yo‘l bosib o‘zib ketdi, (shu) oldingi karvon necha manzilni (bosib) o‘tdi.*

Bu dunyo so‘ngida yugurmak necha,
Xasis nengtin o‘tru(v) tep o‘zung kusha.
Neluk molg‘a muncha ko‘ngul bog‘lamoq,
Bu mol kelsa arta borur boz kecha.

*Bu dunyo (boyligi) orqasidan qancha (kishilar) yugurmoqda, xasis ham narsa (boylik) foydali deb oʻzini qiynaydi (oʻziga zoʻr beradi). Buncha ham moyaga koʻngil qoʻymoq ne kerak. Bu boylik kelsa koʻpayadi, ozayadi va yoʻq boʻladi.*

Koʻngultin chiqarqil tavor suqluqin,
Kedim birla teb tut qorin toʻqluqin.
Bu boyliq shigʻoyliq ozuq yoʻqlugʻi,
Chigʻoyliq tep ayma ozuq yoʻqlugʻin.

*Koʻngildan molga boʻlgan suqlikni chiqar, faqat kiyim bilan qorin toʻqligini koʻzla.*

*Boylik, kambagʻallik — bu yemish-ozuq yoʻqligidir (aslida), oziq-ovqat yoʻqligini qashshoqlik deb aytma.*

Bu dunyo nengitin yegu kedguluk,
Oʻl ortuq tilama vabal yutguluk.
Toriqliq tep aydi ochunni rasul,
Toriqliqda qot(i)lan tori edguluk.

*Bu dunyo boyligidan yegulik, kiygulik boʻlsa yetarli, ortiqcha tilama, uning oshiqchasi ziyon va ofat keltiradi. (Rasul dunyoni ekinzor deb atadi. Ekinzordan pishgan yaxshilik urugʻini ter.) Dehqonchilik bilan shugʻullangan kishilarning ozuqasi yaxshilanadi, deb aytdi.*

Baqosiz erur bu ochun lazzati,
Kechar yel kechartek maza muddati.
Yigit qoʻja boʻlur yangi eskirur,
Qavi ersa qamlur, qochar quvvati.

*Bu dunyo lazzati bebaqo, uning mazali kechgan payti yeldek oʻtib ketadi. Yangi eskiradi, yigit qariydi, (beli) quvvatli boʻlsa bukiladi, kuchi ketadi.*

Bu kun bor yorin yo‘q bu dunyo nengi,
Mening demishing neng odinlar o‘ngi.
Qamug‘ to‘lg‘an eslur tugal eksilyur,
Qamug‘ obodonning xarob o‘l so‘nggi.

*Bu dunyo boyligi bugun bor bo‘lsa, ertaga yo‘q bo‘ladi, sen meniki degan narsalar birovlarga qoladi.*

*Barcha to‘lgan narsalar ozayadi, yemiriladi, butun obod yerlar oqibatda xarob bo‘ladi.*

Necha yer bor erdi sig‘ishmaz eri,
Eri bardi, qoldi qurug‘ tek yeri.
Necha dono erdi nesha faylasuf,
Qani bu kun anlar minginda biri.

*Qancha obod yerlar bor edi, xalqi sig‘ishmas edi, xalqi yo‘q bo‘ldi, joylari bo‘sh, egasiz bo‘lib qoldi.*

*Qanchadan qancha dono, faylasuflar bor edi endi ularning mingdan biri yo‘q.*

Ochun kulsherar boz elin qosh chetar,
Bir elkin tutib shahd biri zahar qotar.
Asal tatrub elkin tamog‘ tatirtib,
Kedingi qadahqa sunub zahr qotar.

*Dunyo kulib boqadi yana, qosh va manglayi bilan xo‘mrayadi; bir qo‘li bilan bol tutsa, ikkinchi qo‘li bilan zahar qo‘shadi. Qo‘li bilan asal yedirib, taomni lazzatli qilib, keyingi qadahga esa zahar qo‘shib beradi.*

Suchuk tatting ersa achiqqa anun,
Birin kelsa rohat, kelur ranj o‘nun.
Ayo ranj qatig‘siz so‘rur umg‘ushi,
Bu ochun qachon ul umunchqa o‘run.

*Shirinlik totisang achiqqa yo'y, kishiga bir yo'l rohat kelsa, orqasidan o'nlab qiyinchilik keladi.*

*Ey, ranj va qiyinchiliksiz rohat istovchilar, dunyoda umid qachon amalga oshgan.*

Yilontek bu ochun yilon o'g'lag'u,
Yo'moqqa yumshoq ishi bo'r og'u.
Yilon yumshoq erkan yovuz fe'l tutar,
Yiroq turg'u, yumshoq teb inonmag'u.

*Bu dunyo avraydigan ilon kabidir, (uni) yuvosh, yumshoq deb yo'ysang, ichi achchiq ichimlik kabi og'udir. Ilon yumshoq, yuvosh bo'lib ko'rinsa ham, yomon fe'llidir: yuvosh deb inonmasdan, undan uzoq turish kerak.*

Bu ochun ko'r erga ko'rumluk toshi,
Va lekin ichinda hazor noxushi.
Boqip tosh bezakin ko'rup sen munga,
Ko'ngul bog'lamoq bil xatolar boshi.

*Ko'rgin, bu dunyo sirtdan kishiga juda ko'rkamdir, ichki tomoni esa minglab yoqimsiz narsalardan iborat. Dunyoning ko'rkli tashqi go'zalligini ko'rib, unga ko'ngil qo'ymoq (senga) xatoliklarning boshlanishidir.*

## Dunyoga muhabbat qo'yish xatolarning boshi ekanligi haqida

Niqob ko'trur ochun birar yuz ochar,
Yozar qo'l quchar tek yana terk qochar.

Yoring'i buluttek yo tushtek xoli,
Darangsiz kechar baxt yo qushtek uchar.

*Niqob ko'tariladi, dunyo yuzini bir oz ochib ko'rsatadi, go'yo quchmoqchi bo'lib qo'llarini ochadi va yana qochadi. O'tkinchi ko'klam bulutidek yo tushdek quruqdir, baxt to'xtovsiz o'tadi yoki qushdek uchib yuradi.*

## To'rtinchi bo'lim: saxovat va baxillik oqibati haqida

Ayo do'st, biliklik izin izlagil,
Qali so'zlasang so'z, bilib so'zlagil.
Axi erni o'ggil o'gar ersa sen,
Baxilg'a qatig' yo o'qun kezlagil.

*E do'st, bilimli kishi izidan bor, agar so'zlasang, o'ylab, bilib so'zlagin. Maqtasang, saxiy kishini maqtagin, baxil kishiga qattiq yoy o'qini saqlab qo'ygin.*

Qamug' til axi er sanosin ayur,
Axiliq qamug' ayp kirini yuyur.
Axi bo'l senga so'z so'kunch kelmasun,
So'kunch kelgu yo'lni axiliq tiyur.

*Hammaning tili saxovatli kishining madhini qiladi, saxiylik kishilarning barcha kamchiliklarini yuvib ketadi. Saxiy bo'l, senga la'nat kelmasin, la'nat keltiradigan yo'lni saxovat berkitib qo'yadi.*

Egilmas ko'ngulni axi er egar,
Tegilmas muradqa axi er tegar.
Baxilliqni qani o'gar til qayu,
Axiliqni ham xos tuzu haq o'gar.

*Yumshamas ko'ngilni saxiy yumshatadi, yetib bo'lmaydigan murodga saxiy kishi erisha oladi. Baxillikni maqtovchi til topilmas, saxiylikni xos kishilar (a'yonlar) va butun xalq maqtaydi.*

Axi er bilikni yeta bildi, ko‘r,
Anin sotti molin sano oldi, ko‘r.
Tirildi ulamsuz ulamay bo‘lub,
Ochunda ot edgu qudub bordi, ko‘r.

*Saxiy kishilar bilimning qadriga yeta bilganini, shuning uchun butun molini sotib maqtov, olqish olganini ko‘r. Dunyoda umri qisqa bo‘lgan kishi yaxshi nom qoldirib uzoq yashab turganini ko‘r.*

Baxil yig‘di zar, sim haromatin o‘qush,
Vabal ko‘tru bordi uzala so‘kush.
Ulush bo‘ldi moli kishilar aro,
Baxil oldi andin so‘kunchtin ulush.

*Baxil kishi mehnatsiz harom yo‘l bilan ko‘p oltin, kumush yig‘di, natijada u dunyoga la’nat va badnomlik orttirib ketdi. Uning moli kishilarga taqsim bo‘ldi, baxil esa (undan) faqat so‘kish, la’natgagina ega bo‘ldi.*

Ayo mol idisi, axi edgu er,
Bayot berdi ersa senga, senda ber.
Yirilgan, so‘kulgan terip bermagan.
Alol berur ersang necha tersa ter.

*Ey, yaxshi, saxovatli mol egasi, senga tangri bergan bo‘lsa, sen ham ber. Mol yig‘ib birovlarga in’om bermaganlar, la’nat va so‘kishga sazovordirlar, agar sen in’om qilib tursang, qancha mol-dunyo yig‘sang yig‘aver.*

Tabiatta yigi ot ayibsuzi,
Axiliq erur bil buxul ko‘rksuzi.
Eliklarda qutlug‘ berigli elik,
Olip bermagan el elik qutsizi.

*Dunyoda yaxshi va nuqsonsiz nom saxiylikdir, baxil esa ko'rksiz ot ekanligini bil.*

*Qo'llar ichida in'om beruvchisi baxtli (qo'l)dir, o'zi olib boshqalarga bermagan (qo'l) qo'llarning qutsizidir.*

Baxilliq o'talap o'ngalmas yig ul,
Berimdin baxil elgi ked berklik ul.
Yig'ip ko'ngli to'ymaz ko'zi suq baxil,
Qul ul molg'a moli angar erklik ul.

*Baxillik dori bilan davolab bo'lmas kasallikdir. Baxilning qo'li saxovat, hadya uchun yopiqdir.*

*Ko'zi och baxil kishi qancha mol to'plasa ham, ko'ngli to'lmas, u mol-dunyoning quli, davlati uning ustidan hukmrondir.*

Bu budun to'lusi axi er turur,
Axilik sharaf, jox, jamol ortturur.
Sevulmak tilasang, kishilar aro,
Axi bo'l, axiliq seni sevdurur.

*Xalqning yetugi saxiy kishidir, saxiylik sharaf, martaba va kamolotingni orttiradi.*

*Kishilarning muhabbatini o'zingga jalb qilmoqchi bo'lsang, saxiy bo'l, saxovat seni sevikli qiladi.*

Baxil nokas udun tavor pasboni,
Yig'ar, yemas-ichmas, tutar berk ani.
Taturmas oshin-da, tuz do'stina,
O'lur, qolur axir, yeyur dushmani

*Baxil, nokas, olchoq, tuban kishi, o'z molining posbonidir, boylik yig'ib, uni yemay, ichmay saqlaydi. Hayot paytida do'stiga oshini, tuzini tottirmaydi, o'zi o'lgach, moli qoladi, so'ng uning moli dushmaniga buyuradi.*

## Beshinchi bo'lim: tavozelilik manfaati, kibrlilik va harislikning zarari to'g'risida

Yana bir keraklik so'zum bor senga,
Ayoyin men ani, quloq tut menga.
So'z uldur takabburni boshtin solip,
Tavozeni berk tut yopush ket anga.

*Yana bir senga keraklik so'zim bor, men uni aytayin, so'zimga quloq sol. Takabburlikni boshdan oshirib tashla, tavozega qattiq amal qil, unga o'zingni yaqinlashtir.*

Takabbur kamug' tilda yirlur qilig',
Qiliqlarda edgu qiliq xuy (qo'y) qiliq.
Ul erkim ulug'sindi men-men dedi,
Ani ne xaloyiq sevar, ne xoliq.

*Takabbur qilig'i barchaning tilida nafrat qo'zg'atadi, muloyimlik ezgu narsadir. Kimda-kim manman deb, o'zini baland tutsa, uni na xalq, na tangri sevadi.*

Qamug' qazg'oniqli ochun molini,
Yeyumadi bordi ko'rung lolini.
Tishisi qolip bir odin er bila,
Ul anda yotibon berur sonini.

*Dunyo molini tamoman to'plagan kishi, uni yeya olmay o'lib ketdi, uning holini ko'ring. Xotini bu dunyoda bir yot erkak bilan qolib, eri esa go'rda yotib hisob beradi.*

Takabbur libosin kiyip oz solin,
Kerib xalqda ko'ksung, ozurlab gilin.
Mo'minliq nishoni tavoze erur,
Agar mo'min ersang, tavoze qilin.

*Kibrlilik libosini kiyib, ko'ksingni xalqqa kerib, tiling bilan ozor berishdan saqlan. Mo'minlikning nishoni tavozedir, agar mo'min bo'lsang, tavoze qilgin.*

Tavoze qiliqni ko't(u)rur idi.
Takabbur tutar erni kemshur qo'di.
Ulug'sinma zinhor ulug' bir bayot,
Ulug'lug' meningsiz olinmang tedi.

*Xudojo'y, muloyim qiliqni xudo ham yoqtiradi, takabbur kishini tubanlashtiradi. O'zingni zinhor ulug' tutma, ulug' bir tangrining o'zidir. U ulug'likni mensiz olishga urinmang, deb aytgan.*

## Tavozelilikni oshirish va kibrlilikni tashlash to'g'risida

Tavor birla ersa ulug'sindug'ung,
Ulug'lug' tavoru elik sundug'ung.
Tavor osig' nemish borursan yaling,
Qolur bunda kelsang, sapat sondug'ung.

*Kibrlilik qilishing mol-dunyo tufayli bo'lsa, kibrga qo'l cho'zishing (ham mol-dunyo) tufaylidir. Mol-dunyoning foydasi nimaga arziydi, (o'lganda) yalang'och ketasan, hamyoning, to'rvang, sandig'ing qolib ketadi.*

Agar kibr idisi asilman desa,
Ayoyin men aning javobin kesa.
Ota bir, ona bir uyalar bu xalq,
Tafovutlari yo'q o'ta o't tesa.

*Takabbur asilman deb aytsa, men unga keskin javob berayin.*
*Bu xalq naslining ota, onasi bir, u dunyoda zotan oralarida farq bo'lmaydi.*

## Odam Ato va Momo Havodan ibrat olish haqida

Yima pandim olg‘il uzatma amal,
Amal asrasin-da pusuqli ajal.
Amal temishim, do‘st, uzun sonmoq ul,
Uzun sonma soqish o‘kish qil amal.

*Yana o‘git-nasihatimni olgin, uzoq amal (o‘ylov)g‘a botma, amal (o‘ylov) zamirida ajal yashiringan bo‘ladi. Amal (o‘ylov) deb aytgan narsam, ey do‘st, bu ko‘p o‘ylashdir, sen ko‘p o‘ylanib o‘tirma, ko‘proq (ish) qil.*

Ayursan kedim, to‘n, sharob, osh kerak,
Telim mol, o‘kush qul qarovosh kerak.
Agar yig‘ding ersa umurluq tavor,
Burun boshqa bo‘rkni kiyar bosh kerak.

*Kiyim, to‘n, sharob, osh, ko‘p mol-dunyo, xizmatkor, qul kerak deb aytasan.*

*Agar bir umrga yetadigan mol-dunyo yiqqan bo‘lsang, eng avval bo‘rk kiyuvchi bosh kerak.*

## So‘nggi bo‘lim: axloqning karomati, harislikni tashlash haqida

Butun qilg‘i fe’lin o‘ta irtagil,
Karam kimda bo‘lsa, ani er tegil.
Yemishsiz yig‘ochtek karamsiz kishi,
Yemishsiz yig‘ochni kesip o‘rtagil.

*(Kishilarning) hamma fe’lini tugal kuzatgin, kim karamli, shafqatli bo‘lsa, uni er kishi deb hisoblagin.*

*Karamsiz, shafqatsiz kishi mevasiz daraxt kabidir. Mevasiz yog‘ochni kesib yondirgin.*

Musulmong‘a mushfiq bo‘lub mehrubon,
Senga sondug‘ungni musulmonga son.

*Musulmonga shafqatli va mehribon bo‘lib, o‘zingga o‘xshagan kishilarni musulmon sana.*

## Tangrining buyrug‘i va shafqatiga itoat qilish haqida

Jafo qildashingg‘a yonut qil vafo,
Arimas necha yuvsa qon birla qon.

*Senga jafo qiluvchiga sen vafo bilan javob qil, qonni qon bilan qancha yuvsa ham, u arimaydi.*

Kuch emgak tegurma kishiga qoli,
Agar tegsa emgak, kishitin ko‘tur.
Yarog‘liq oshingni kishiga yedur,
Yarog‘ bo‘lsang ufrog‘ yalingni butur.

*Zinhor kishiga zo‘ravonlik va zulm qilma, agar kishi qiyinchilikka tushsa, sen unga ko‘mak ber. Yaxshi yaroqli oshingni kishiga yedir, yaroqli narsa (kiyimlik) topsang, yalang‘ochlarning yirtilgan kiyimini butla.*

Esiz qilg‘an erga sen edgu qil-a,
Karamning boshi bu erur ked bil-a.
Agar kelsa ertin senga edguluk,
O‘kush qil ul erning sanosin tila.

*Yomonlik qilgan kishiga sen yaxshilik qil, bu karam-shafqatning boshlanishidir, buni yaxshi angla.*

*Agar biror kishidan yaxshilik ko‘rsang, u kishini ko‘p maqta, duo qil.*

Yozug‘luq kishining yozug‘in kechur,
Adovat ko‘kini qazip kes kechur.
Alinglansa tutnub g‘azab inad o‘ti,
Halimliq suvin soch ul o‘tni o‘chur.

*Gunohkor kishining gunohini kechir, adovat ildizini qazib tashla, kes va qo‘porib tashla. G‘azab o‘ti tutab, alangalanib yonsa, muloyimlik bilan shafqat, marhamat, haqiqat suvini sochib, uni o‘chir.*

Karam bir bino angar hilm bunyod ul,
Yo maydontek ul gul karam ol ko‘l ul.

*Karam, shafqat kishiga bir binodek, unda yaxshi xislat hosil bo‘ladi, u maydon kabi (keng gulzor, undan karam ol) ko‘ldir.*

Yiqiqliqqa yirib kesullukka ula,
Bu endinlik erga ozod o‘z qo‘l-a.

*Odobli bo‘lishga yondashib (o‘zingni) kamtar tut, tartibli kishilarga ozod jon qul bo‘lsin.*

Kudazgil, ayo do‘st, ulug‘lar aqin,
Osiqsiz jadal ham mizojtim soqin.
Ulug‘larni bushrub senga bu mizoj,
Kichiklarni gustoh qilur bil yaqin.

*Ey, do‘st, ulug‘larni izzat qil, foydasiz har narsaga aralashish va tortishuvdan (yomon odatlardan) saqlan. Bu yaramas qiliqlar ulug‘larning g‘azabini qo‘zg‘atib, kichiklarning xulqini buzadi, buni yaxshi bilib qo‘y.*

Balo kelsa sabr et, farahqa kutub,
Kutub tur farahqa balo-ranj yutup.

O‘char mehnat o‘ti, kechar navbati,
Qolur sabr idisi savobin tutub.

*Balo kelsa sevinchga yo‘yib sabr qil, qiyinchilikni ichingda saqlab shodlik kelishini kutib tur.*

*Mehnat, mashaqqat o‘ti so‘nar, so‘ng sabrli kishiga savobga erishish navbati yetadi.*

Ulug‘luqqa tegsang yangilma o‘zung,
Qali kiysang atlas unutma bo‘zung.
Ulug‘ bo‘ldug‘ungcha tuzunrak bo‘lub,
Ulug‘qa, kichikka siliq tut so‘zung.

*Ulug‘likka yetishsang yanglishma, agar atlas kiysang, bo‘z kiyganingni unutma. Ulug‘ligingga yarasha yaxshiroq bo‘lib, ulug‘gakichikka so‘zingni silliq, muloyim qil.*

## Uchinchi bo‘lim: dunyoning o‘zgarib turishi haqida

Bu ochun rabot ul tushub ko‘chgulik,
Rabotqa tushukli tushar ko‘chguluk.

O‘ng arqish uzadi qopup yo‘l tutub,
O‘ngi qo‘pmish arqish necha ko‘chguluk.

Bu dunyo so‘ngida yugurmak necha,
Xasis nengtin o‘tru(v) tep o‘zung kucha.

Neluk molg‘a muncha ko‘ngul bog‘lamoq,
Bu mol kelsa arta borur boz kecha.

Ko‘ngultin chiqarqil tavor suqluqin,
Kedim birla teb tut qorin to‘qluqin.

Bu boyliq chig'oyliq ozuq yo'qlug'i,
Chig'oyliq tep ayma ozuq yo'qlug'in.

Bu dunyo nengitin yegu kedguluk,
O'l ortiq tilama vabal yutguluk.

*Bu dunyo qo'nib yana ketadigan rabotdir, bu rabotga tushib o'tuvchilar qo'nib keta beradi. Oldingi karvon yo'l bosib o'zib ketdi, (shu) oldingi karvon necha manzil (bosib) o'tdi. Bu dunyo (boyligi) orqasidan qansha (kishilar) yugurmoqda, xasis ham narsa (boylik) foydali deb o'zini qiynaydi (o'ziga zo'r beradi). Buncha ham molga ko'ngil qo'ymoq ne kerak, bu boylik kelsa ko'payadi, ozayadi va yo'q bo'ladi. Ko'ngildan molga bo'lgan suqlikni chiqar, faqat kiyim bilan qorin to'qligini ko'zla. Boylik, kambag'allik bu yemish-ozuq yo'qligida (aslida) oziq-ovqat yo'qligini qashshoqlik deb aytma. Bu dunyo boyligidan yegulik, kiygulik bo'lsa yetarli, ortiqcha tilama, uning oshiqchasi ziyon va ofat keltiradi.*

# AHMAD YASSAVIY
**(1166- yilda vafot etgan)**

Ahmad Yassaviyning hayoti haqida ma'lumotlar yetarli emas. U Yassi sharida, Turkistonda ruhoniy oilasida tug'ilgan. Uning otasi Ibrohim Turkistonning taniqli shayxlaridan bo'lgan. Onasi Qorasoch momo nomi bilan mashhurdir.

Ahmadning yoshligi og'ir kechgan. Otasi juda erta vafot etgan. Ahmad Yassaviy Arslonbobday yirik mutasavvuf olim qo'lida tarbiyalangan. So'ng u Buxoroga borib, Yusuf Hamadoniy qo'lida tahsil oladi. Ahmad Yassaviy tasavvuf ilmini shu qadar yuqori darajada egallaydiki, xalq orasida «Madinada Muhammad, Turkistonda Xoja Ahmad» degan naql paydo bo'ladi. Ahmad Yassaviy 1166- yilda vafot etgan. Uning shuhrati adib vafotidan keyin ham pasaymagan. Amir Temur unga alohida e'tiqod bilan qaragani ma'lum. U 1395—1397- yillarda Turkistonda Ahmad Yassaviyning eski qabri o'rnida yangidan muhtasham maqbara qurdirgan. Bu maqbara hozir ham mavjud.

«Hikmat»lar Ahmad Yassaviy merosini jamlagan asaridir. Ularda 240 ga yaqin she'r bor. Ular xalq orasida «Devoni hikmat» nomi bilan mashhur bo'lgan. Hikmatlarga «Qul Xoja Ahmad», «Xoja Ahmad Yassaviy», «Ahmad ibn Ibrohim», «Sulton Xoja Ahmad Yassaviy», «Yassaviy miskin Ahmad», «Miskin Yassaviy», «Xoja Ahmad», «Ahmad», «Ahmadiy», «Qul Ahmad», «Miskin Ahmad» kabi taxalluslar qo'yilgan.

Ahmad Yassaviy mutasavvuf shoir. Bu tasavvuf tariqatiga mansublikni bildiradi. Tasavvufdagi to'rt asosiy bosqich — shariat, tariqat, ma'rifat, haqiqat mohiyatini she'riy misralariga singdirgan

Ahmad Yassaviy shu yo'nalishda katta shuhrat qozondi. Bu bejiz emas. Adib tasavvufni inson ma'naviyatini yuksaltiruvchi muhim omil sifatida biladi. Bunday maqsad insoniyatni to'g'ri yo'lga da'vat etishdir. To'g'ri yo'l haqiqatni anglashga olib kelmog'i kerak. Haqiqatni anglash o'zlikni anglashdir. Bunga erishmoq uchun kishi xudo yo'liga kirmog'i, xudoga muhabbat paydo qila bilmog'i, butun kuch va vujudini shu yo'lga qarata olmog'i kerak.

Ahmad Yassaviy she'riyatidagi obrazlar tuzilishi ham tasavvuf ta'limoti bilan, ham og'zaki ijod an'analari bilan chambarchas bo'g'lanib ketgan. Pir, darvesh, oshiq, obid, oqil, zohid, ishq, tolib, ummat, rasul, shayton, iymon kabi obrazlar bevosita tasavvuf bilan bog'lansa, yo'l, rabot, karvon, oq kabilar og'zaki ijod an'analari bilan aloqador holda yuzaga kelgan.

## HIKMATLAR

Har subhidam nido qildi qulog'img'a
Zikr ayt dedi, zikrin aytib yurdim mano.
Ishqsizlarni ko'rdim ersa yo'lda qoldi,
Ul sababdin ishq do'konin qurdim mano.

O'n birimda rahmat daryo to'lib-toshdi,
Olloh dedim, shayton mendan yiroq qochdi.
Hoy-u havas, moumanlik turmay ko'chdi,
O'n ikkida bu sirlarni ko'rdim mano.

O'n uchumda nafs havoni qo'lga oldim,
Nafs boshig'a yuz ming balo qamrab soldim.
Takabburni yerg'a urib bosib oldim
O'n to'rtimda tufroqsifat bo'ldim mano.

O'n beshimda hur-u g'ilmon qarshi keldi,
Boshin egib, qo'l qovshurib ta'zim qildi.
Firdavs otlig' jannatidin muxsir qildi,
Diydor uchun barchasini qo'ydim mano…

♦♦♦

Nafsing seni boqib tursang nelar demas,
Zori qilsang Olloh sari bo'yun sunmas.
Qo'lg'a olsang yobon qushdek[1] qo'lg'a qo'nmas,
Qo'lg'a olib tun uyqusin qilg'il bedor.

Nafs yo'lig'a kirgan kishi rasvo bo'lur,
Yo'ldin ozib, toyib, to'zib gumroh bo'lur,
Yotsa, qo'nsa shayton bila hamroh bo'lur,
Nafsni tepkil, nafsni tepkil, ey badkirdor.

Nafsing seni oxir damda gado qilg'ay,
Din uyini g'orat qilib ado qilg'ay,
O'lar vaqtda iymoningdin judo qilg'ay,
Oqil ersang nafsi baddin bo'lg'in bezor.

Fir'avn[2], Qorun[3] shayton so'zin mahkam tutti.
Bul sababdin yer yorildi, ani yutdi.
Muso kalim[4] nosih bo'lib so'zlar aytti,
Quloq tutmay ul ikkisi bo'ldi murdor.

Gunohingga tavba qilib yig'lab yurg'il,
Ketarman deb yo'l boshig'a borib turg'il.
Ketganlarni ko'rub sen ham ibrat olg'il,
Ibrat olsang yotmish yering bo'lur gulzor.

Mo'min qullar dard-u holat paydo qildi,
Haq yo'lida jon-u dilni shaydo qildi,

---

[1] *yobon qush* — yovvoyi qush

[2] *Fir'avn* — qadimgi Misr podsholarining umumiy nomi, dunyoga mehr qo'yib, xudoni esdan chiqargan shoh timsoli

[3] *Qorun* — behisob boylik jamlagan xasis boy, xasisligidan uni yer yutgan

[4] *Muso* — yahudiy payg'ambarlardan biri, xudo bilan so'zlashgani uchun uni «kalimulloh» ham deb ataydilar

Dunyo tashlab oxiratni savdo qildi[1],
Savdo qilsang hur-u g‘ilmon bari tayyor.

Qul Xoja Ahmad, nafs ilgidin qilurman dod,
Pir-u mug‘on bo‘lgaymukin anga jallod.
Bexabarlar eshitmaslar dod-u faryod,
Qon yig‘lag‘il, eshitsun ul parvardigor.

♦♦♦

...Dunyo mening degonlar, jahon molin olg‘onlar,
Karkas qushdek bo‘lubon, ul haromg‘a botmishlar.

Mullo, mufti bo‘lg‘onlar, yolg‘on da’vo qilg‘onlar,
Oqni qaro qilg‘onlar, ul tomug‘ga kirmishlar.

Qozi, imom bo‘lg‘onlar, nohaq da’vo qilg‘onlar,
Himor yanglig‘ bo‘lubon, yuk ostida qolmishlar.

Harom yegan hakimlar, rishva olib yegonlar,
O‘z barmog‘in tishlabon, qo‘rqub-ko‘rub qolmishlar.

Totlig‘-totlig‘ yegonlar, turlik-turlik kiygonlar,
Oltun taxtda turg‘onlar, tufroq aro yotmishlar.

Mo‘min qullar, sodiqlar, sidqi birla turg‘onlar,
Dunyolig‘in sarf etib, uchmog‘ hurin quchmishlar.

♦♦♦

Beshak biling, bu dunyo, borcha eldin o‘taro,
Inonmag‘il molinga, bir kun qo‘ldin ketaro.
Oto-ono, qarindosh, qayon ketti, fikr qil.
To‘rt ayog‘lig‘ cho‘bin ot, bir kun sanga yetaro.

---

[1] savdo so‘zi bu yerda ikki ma’noda kelgan:1) sotib olish, «oxiratni savdo qildi», ya’ni, dunyoni oxiratga almashtirdi; 2) shaydo, devona bo‘lib

Dunyo uchun g'am yema, Haqdin o'zgani dema,
Kishi molini yema, sirot uzra tutaro.
Ahli ayol, qarindosh, hech kim bo'lmaydur yo'ldosh,
Mardona bo'l g'arib bosh, umring yeldek o'taro.
Qul Xoja Ahmad toat qil, umring bilmom necha yil,
Asling bilsang, ob-u gil, yana gilga ketaro.

♦♦♦

Ishq yo'lida fano bo'lay haq bir-u bor,
Har ne qilsang, oshiq qilg'il, parvardigor.

Ishqi tegsa kuydirgusi jon-u tanni,
Ishqi tegsa vayron qilur mov-u manni,
Ishq bo'lmasa topib bo'lmas, Mavlim, seni.
Har ne qilsang, oshiq qilg'il, parvardigor.

Ishq daftari sig'mas, do'stlar, dargohig'a,
Jumla oshiq yig'lab borg'ay borgohig'a.
Yetti do'zax toqat qilmas bir ohig'a,
Har ne qilsang, oshiq qilg'il, parvardigor.

Xos ishqingni ko'rsat manga shokir[1] bo'lay,
Arra qo'ysa Zikriyodek[2] zokir bo'lay,
Ayyub sifat[3] balosig'a sobir bo'lay,
Har ne qilsang, oshiq qilg'il, parvardigor.

Ishq dardini talab qildim, darmoni yo'q.
Ishq yo'lida jon berganni armoni yo'q,

---

[1] *shokir* — shukr etguvchi

[2] *Zikriyo* — Zakariyo, payg'ambarlardan biri, kofirlar zulmidan qochib daraxt ichiga yashiringan, kofirlar daraxt bilan birga uni arralaganlarida ham xudoni tilidan qo'ymagan

[3] *Ayyub* — payg'ambarlardan biri, badanini yara bosib, qurtlagan bo'lsa-da, chidagan va xudoning inoyati bilan tuzalgan, sabr timsoli

Bu yo‘llarda jon bermasa, imkoni yo‘q,
Har ne qilsang, oshiq qilg‘il, parvardigor.

Qaydin topay, ishqing tushti, qarorim yo‘q,
Ishq sanosin[1] tuni-kuni qo‘yorim yo‘q.
Dargohingdin o‘zga yerga bororim yo‘q,
Har ne qilsang, oshiq qilg‘il, parvardigor.

Ishq bozori ulug‘ bozor, savdo harom,
Oshiqlarg‘a sendin o‘zga g‘avg‘o harom,
Ishq yo‘lig‘a kirganlarg‘a dunyo harom,
Har ne qilsang, oshiq qilg‘il, parvardigor.

Oshiqlikni da’vo qilib yurolmadim,
Nafsdin kechib, men amrini qilolmadim.
Nodonlikda Haq amrini bilolmadim,
Har ne qilsang, oshiq qilg‘il, parvardigor.

Qul Xoja Ahmad, ishqdin qattiq balo bo‘lmas,
Marham so‘rma, ishq dardiga davo bo‘lmas,
Ko‘z yoshidin o‘zga hesh kim guvoh bo‘lmas,
Har ne qilsang, oshiq qilg‘il, parvardigor.

Ayo do‘stlar, nodon birla ulfat bo‘lub,
Bag‘rim kuyub, jondin to‘yub o‘ldim mano.
To‘g‘ri aytsam egri yo‘lg‘a bo‘yin to‘lg‘or,
Qonlar yutub, g‘am zahriga to‘ydim mano.

Nodon birla o‘tkon umring nori saqar[2],
Nodon borsa, do‘zax andin qilg‘oy hazar.
Nodor birla do‘zax sari qilmang safar,
Nodon ichra xazon yanglig‘ so‘ldum mano.

---

[1] *sano* — maqtov

[2] *nori saqar* — do‘zax olovi

Duo qiling, nodonlarni yuzin ko'rmay.
Haq taolo rafiq[1] bo'lsa, birdam turmay,
Bemor bo'lsa nodonlarni holin so'rmay,
Nodonlardin yuz ming xato ko'rdum mano.

Dod aylasam, haq dodimg'a yetarmukin?
Ko'ksumdagi zangorlarim[2] ketarmukin?
Hamma nodon bu olamdin yitarmukin?[3]
Nodonlardin yuz ming jafo ko'rdum mano.

Haq vaslini izlab topmay, hayronaman,
Tinmay yig'lab, ko'ngli buzuq vayronaman.
Halim so'rsang, mang tolibi jononaman,
Jonon izlab, fano bo'lub keldim mano.

Yer ostig'a qochib kirdim nodonlardin,
Ilkim ochib, duo tilab mardonlardin,
G'arib jonim yuz tasadduq, donolardin,
Dono topmay, yer ostig'a kirdim mano.

Nodonlarni mandin so'rma, ko'ksum chaqa,
Haqdin qo'rqib, motam qursam, qular qahqa,
Og'zi ochuq, nafsi uluk[4] misli laka[5],
Nodonlardin qo'rqub sang'a keldim mano.

Tama qilma nodonlardin, qadring bilmas,
Zulmat yo'l ichra adashsang, yo'lg'a solmas,
Bo'ynung qisib, zori qilsang, qo'ling olmas,
Nodonlardin shikva[6] aylab keldim mano.

---

[1] *rafiq* — do'st, birodar
[2] *zangor* — zang, g'ubor
[3] *yitmoq* — bitmoq, yo'qolmoq
[4] *uluq* — ulug'
[5] *laka* — laqqa
[6] *shikva* — shikoyat

Avval-oxir xo‘blar[1] ketti, qoldim yalg‘uz,
Nodonlardin eshitmadim bir yaxshi so‘z.
Dono ketti, nodon qoldi, yedim afsus,
Yo‘lni topmay hayron bo‘lub qoldim mano.

Dog‘i hijron ezdi bag‘rim, qoni dardmand,
Dono — tufroq, nodonlarni ko‘ksi baland,
Oyat — hadis bayon qilsam, etmas pisand,
Ko‘ksum teshsang, dard-u g‘amga to‘ldum mano.

Dard-u holat tug‘yon qildi, bormu tabib,
Arzi holim sango aytay, yalg‘uz habib[2],
Barcha tolib ulush oldi, man benasib,
Ulush istab, duto[3] bo‘lub keldim mano,

Xonumoning tark aylabon ulush olg‘il,
Ey bexabar, dunyo ishin orqa solg‘il,
Olloh saxiy, lutfin ko‘rub, hayron qolg‘il,
Ko‘rarman deb, fano bo‘lub keldim mano.

Man daftari soniy aydim, sizga yodgor,
Arvohimdin madad tilab, o‘qung zinhor,
Duo qilay, vosil qilsun parvardigor,
Rahmon egam, arz etgali keldim mano.

Hikmatimdin bahra olg‘on ko‘zga sursun,
Ixlos bilan ko‘zga surtub, diydor ko‘rsun,
Sharti uldur — riyozatg‘a bo‘yun sunsun,
Jonlar chekib, jononani ko‘rdum mano.

---

[1] *xo‘blar* — yaxshilar

[2] *habib* — suyukli, do‘st bu yerda: xudo

[3] *duto* — bukilgan, egilgan

Diydor uchun gado bo‘ldum, omin denglar,
Ey toliblar, holim ko‘rub, g‘amim yenglar,
Yo‘lda qolg‘on Qul Ahmadga yo‘l beringlar,
Yo‘lni izlab, gado bo‘lub keldim mano.

Qul Xoja Ahmad, gado bo‘lsang, haqqa bo‘lg‘il,
Boshing birla eranlarg‘a xizmat qilg‘il,
Nazar topsang, halqa qurub, suhbat qilg‘il,
Halqa ichra ogoh bo‘lub turdum mano.

## NOSIRUDDIN RABG'UZIY

Rabg'uziy turkiy yozma adabiyot tarixida alohida mavqe qozongan adibdir. Uning asl ismi Nosiruddin bo'lib, Xorazmning Raboti O'g'uz degan joyida tug'ilgan. Rabg'uziy «Qissayi Rabg'uziy» asarining muqaddimasida otasi Buhoro'niddinning O'g'uz Rabotining qozisi bo'lganligini aytib o'tadi. Asarda bu haqda: «... bu kitobni tuzgan, toat yo'lida tizgan, ma'siyat yobonin kezgan, oz ozuqliq, ko'p yoziqlu Rabot O'g'uzining qozisi Burhon o'g'li Nosiruddin ...» deb qayd etilgan. Asar Nosiruddin To'qbo'g'aning topshirig'i asosida yozilgan. Muallif uni «... yigitlar ariq (pok)i, ulu otli, qutlu zotli, ezgu xulqli, islom yoriliq, mo'g'ul sanili, musulmon dinli, odamiylar inonchi, mo'minlar quvonchi, himmati adiz (yuksak), aqli tengiz beg» deb ta'riflaydi. Rabg'uziyning ushbu asardan boshqa ijodiy merosi haqida ma'lumotlar mavjud emas. Rabg'uziyning asari turkiy xalqlar orasida keng tarqalgan. U payg'ambarlar haqidagi qissalardan iboratdir. «Qissayi Rabg'uziy» o'zbek nasrining eng qadimiy namunalaridan biridir. Unda XIII asr oxiri — XIV asr boshlarida o'zbek adabiyotining bir qator o'ziga xos xususiyatlari juda yorqin namoyon bo'lgan. Qissalar asosini tarixiy voqealar tashkil etadi. Ular o'z ildizlari bilan «Qur'on» va «Hadis»larga, tarixiy manbalarga, xalq og'zaki ijodiga borib taqaladi. Ammo ular birinchi navbatda Rabg'uziy badiiy tafakkurining mevalaridir.

Mavzu doirasiga ko'ra asar qissalari juda rang-barang. Olamdagi butun mavjudot egasi bo'lgan Ollohni ulug'lash, payg'ambar hayotiga doir lavhalarni eslash, ota-ona va farzand munosabatlari, sevgi va sadoqat, vatan va vatanparvarlik, erk va

adolat, do‘stlik va hamjihatlik, urush va tinchlik shular jumlasidandir. Bular asardagi 72 bob qissalarda yaxshi ifodasini topgan. Qissalarning hajmi turlicha. Masalan, «Qissayi Yusuf» salkam yuz sahifani tashkil qilsa, «Lut» haqidagi qissa bir necha sahifadangina iborat. Rabg‘uziy hikoyalarida insonparvarlik, yurtparvarlik, insonni komillik darajasiga ko‘tarish, axloqiy poklik, ma’naviy barkamollik sari undash yetakchilik qiladi. Ular orasida til odobi va qalb pokligi ham alohida o‘rin tutadi. Bu hikoyalarda xalq og‘zaki ijodining ta’siri ham yorqin seziladi. Xususan, og‘zaki ijodning latifa janriga xos bo‘lgan belgilar hikoyaga ko‘chib o‘tgan. Suhbatning dialog asosida olib borilishi, gaplarning tuzilishiga ko‘ra ko‘proq soddaligi, donishmandlik, topqirlik, hozirjavoblik fazilatlarining ustuvorligi, ifodalarning qisqa, aniq, lo‘ndaligi og‘zaki ijoddan ta’sirlanish oqibatidir.

## «QISSAYI RABG‘UZIY»DAN HIKOYATLAR

### Uzum hikoyati

Hikoyat kelturubdurlarki, shaytoni mal’un uzumni urug‘ini o‘g‘irladi. Hech vajh bila topolmadilar. Hamma hayvonlardan so‘rdilar. Hech qaysisi bilmadi, oxiri shaytonni tuttilar.

Shayton aydi: — Uzumg‘a uch marta suv quymoqni manga bersangiz, topib beray, dedi. Nuh alayhissalom qabul qildilar. Uzumni urug‘ini topib berdi. Vaqtiki kemadin chiqdilar, barcha urug‘ini ektilar, uzumni uch suvini shaytoni layin sug‘ordi: avval tulkini qoni birla, andin sherni qoni birla, andin to‘ng‘izni qoni birla sug‘ordi. Aning bergan suvidin chog‘ir bo‘ldi, har kim chog‘ir ichsa, avval tulki bo‘lub, ko‘rmagan kishi birla do‘stluq og‘oz qilur[1]. Andin mast bo‘lg‘onda yo‘lbarsdek bo‘lur, himmati jo‘sh bo‘lub, har kimga bir nimarsa berur. Andin mastroq bo‘lsa, to‘ng‘izdek yuraklik bo‘lub, hech ishdin qo‘rqmas, har qism yomon ishlar sodir bo‘lur, shayton bergan suvlar fe’lidur.

[1] *og‘oz qilmoq* — boshlamoq

Andin so'ng, Nuh alayhissalom ikki marta suv berdilar, biri behishti zanjabildin erdi, andin shinni paydo bo'ldi. Biri salsabildin, andin sirka paydo bo'ldi... Bu nimarsalar har uyda bo'lsa, uydin hargiz farishta kam bo'lmas, deydurlar.

## Ilon va qarlug'och hikoyati

Hikoyatda kelturubdurlarki, kemani ichida uch nimarsa yo'q erdi: biri mushuk, biri sichqon, biri qo'ng'iz. Bu uch nimarsa kemada paydo bo'ldi... Sichqon qochib yurib kemani teshdi, suv chiqa boshladi, kema to'lib keladur, hammalaridin hush ketti...

Munojot qildilar, xitob keldiki, bu sichqon ishidur. Yolbarsni peshonasini silagil deb. Ani peshonasini siladilar, burnidin mushuk tushdi, sichqonni tutib yedi. Andin so'ng Nuh alayhissalom aydilar: — Bir kimarsa bo'lg'aymu, kemani teshigini topib berkitgay?

Yilon aydi: — Agar ushbu xizmatni bajo keltursam, nima berursiz? Nuh alayhissalom aydilar: — Nima tilasang, berurman.

Yilon aydi: — Nimani go'shti shirin bo'lsa, shuni bersangiz.

Nuh alayhissalom qabul qildilar.

Yilon kirib izlab, teshikni topib, halqa bo'lib yotti, suv to'xtadi, kirgan suvni sochib ado qildilar. Teshikni mum birla berkitib, xotirjam bo'ldilar. Vaqtiki, kemaga kirdilar... Kema ravon bo'ldi... Olti oy suvni ichida yurdilar...

Vaqtiki, kemadin chiqdilar. Yilon keldiki: — Yo Nuh, manga qilg'on va'dangizni bering, — dedi. Nuh alayhissalom oruni buyurdilar, borib har nimarsani go'shtini totg'il, qaysi nimarsani go'shti shirin bo'lsa, yilong'a berayluk.

Ul borib, odamni go'shtidan totlig' go'sht yo'q ekan, deb kelur erdi: Qarlug'och borib so'rdiki: — Nimani go'shti totlig' ekan?

Oru aydi: — Odamning go'shtidin totlig' go'sht yo'q ekan.

Qarlug'och aydi: — Ey birodar, tilingni chiqorg'il, man totib boqay, — dedi.

Tilini chiqorg'on hamon uzub oldi. Oru gung bo'lib, g'ingishlab bordi. Qarlug'och ham orqasidin kelib turdi. Harchand so'z so'rsalar, g'ingshib Qarlug'ochg'a qaraydur.

Qarlug'och aydiki: — Biyobonda manga uchrab: — «Baqani go'shtidin totlig' nimarsa yo'q ekan», deb holo kech kelganiga so'zlayolmas.

Nuh alayhissalom yilonga baqani buyurdilar. Ul zamondin bu zamong'acha yilon topsa baqani yer, bo'lmasa tuproq yer. Yilon bildiki, Qarlug'och odam farzandiga yaxshilik qildi. Oru manga bo'lishdi, deb, yilon Qarlug'ochg'a dushman bo'ldi, deb, yilon Qarlug'ochg'a dushman bo'ldi.

Ul sababdin Qarlug'och odam farzandi birla bir uyda debdur.

## Namrud hikoyati

Bu andog' voqeadurki, Namrudi layin karkasni to'rt bolasini olib saqladi. Imkoni boricha, boqib tarbiyat qildi.

Bu qushlar teva chog'luq bo'ldi. Andin bir sandiq qildurdi, ikki eshigi bor, sakkiz poyalik. To'rt poyasi yuqori, to'rt poyasi quyi erdi.

Yuqori poyasiga qushlarni bog'ladi. O'zi jubba va javshan kiyib, bir vazni olib sanduqg'a kirib o'lturdi. Qushlar go'shtni ko'rub yemak umidida, yuqori qarab, bir kecha va kunduz uchdilar. Namrudi layin yuqori eshikni ochib boqti. Yer yuzi tamom ko'rundi.

Qushlar go'shtni olurmiz, deb uchgan sari go'sht ham yuqori borur erdi. Yana bir kecha-kunduz uchdi. Namrudi layin yuqori eshikni ochib boqti. Osmonning yuzida bir qora boshdek nimarsa ko'rundi. Osmon taqi ham boyoqidekdur. Emdi ko'kni tangrisiga bir o'q otdi…

Namrud osmon mamlakatini ham oldim, — dedi. Anda go'shtni quyi poyasiga bog'ladi. Qushlar go'shtni ko'rub, quyi olib yurdilar. Bu makr-u hiyla birla osmonga chiqib tushdi.

## Sulaymon va chumoli hikoyati

Bir kun Sulaymon taxt uzasida lashkar birla havoda borur erdilar. Yer yuzida bir mo'rcha paydo bo'lub faryod qilurki: — Maning amr-u tobeimdagi mo'rchalar, bordursan, qochgil, yerning tagiga kir, nobud bo'lursan, charoki, Hazrat Sulaymonning lashkarlari o'tadur. Poymol bo'lmagil, deydur. Sulaymon bu ovozni eshitib, havodin yerga tushdilar. Ersa bir oq mo'rcha kelib salom qildi... Javob berib: — Oting nima? — deb so'rdilar. Mo'rcha: — Otim Manzara, — dedi.

— Mo'rchalarni na uchun qochirding? — dedilar.

Manzara aydi: — Siz hammaga podshohdursiz, man ham o'z jismimga podshohdurman. Manga ... qirq tabaqa yer beribdur. Har tabaqada qirq ming furqa, har furqada qirq ming muakkirlari bordur. Hammasining podshohi mandurman. Sizning lashkaringiz orasida poymol bo'lsa uboli manga bo'lur, — dedi.

Sulaymon aydilar: — Hammasini qochirib, o'zing na uchun qochmading? — Manzara aydi: — Man alarning kattasidurman. Ulug'lar, raiyasiga base mehribon bo'lur. Balog'a ulug'lar o'zlarini ro'baro' qilib, kichiklarni xalos qilsa yaxshidur.

Sulaymon aydilar: — Mundog' nasihatni qaydin ta'lim olding?

Aydiki: — Hamma ilm o'zumdadur deb xayol qilurmusiz? Bizga ham sizga buyurg'on ilmdin berilibdur. Agar ruxsat bo'lsa, sizdin bir necha masala so'rsam, — dedi.

Sulaymon aydilar: — Harna savoling bo'lsa so'rg'il.

Manzara aydiki: — Haq taolodan nima talab qildingiz?

Sulaymon aydilar: — Bir mulk tiladimki andog' mulk hech kimga berilmish yo'q.

Mo'rcha aydiki: — Baxil ekansiz. Ma'lum bo'ldiki, mandin o'zga aslo podshoh bo'lmasin debsiz. Agar yuz hissa sizning davlatingizni ming kishiga bersa, xudo taoloning xazinasi kam bo'lmas. Shuncha tilagoningizcha nima berdi?

Aydilar: — Shamolni musaxxar qilib berdi. Muncha hashamat va saltanat lashkarimni taxt-baxtlarim birla ko'tarib yurur, — dedilar.

Manzara aydi: — Ey Sulaymon, aning ma'nisi olam yeldek o'tar. Aning borcha ishi behudadur. Yelning vujudi bo'lmas, hamma ishlari foniydur. Ani minguncha ma'rifat markaziyni minganingizda erdi, ko'z yumub ochg'uncha arshi a'loga borur erdingiz. Andin yana nima berdi?

Aydilar: — Bu uzukni berdi. Hamma olamning bandi shu uzukdadur...

Aydiki: — Ey, Sulaymon, Mag'ribdan Mashriqqacha tamom olamni musaxxar qilib beribdur. Aning bahosi o'zining nazdida bir parcha tosh ekan, bas, andog' bo'lsa, anga tamanno qilg'udek ish ermas.

Sulaymon aydilar: — Ey Manzara, muncha aql va donishni qaydin bilding?

Manzara aydi: — Hamma bildirguchi haqdur.

Aydilar: — Mundin o'zga nima bilursan?

Manzara aydi: — Qorong'u kechalarda sizga mute bo'lg'on xalqning holidan xabardormusiz?

— Yo'q, — dedilar. Aydi: — Man bu zaif holim birla har kecha uxlamay, hamma lashkarimning atrofini aylanib, agar ag'riqi bo'lsa, borib ko'rub sihatligiga munojot qilurman...

Hazrat Sulaymon bu so'zlarni eshitib aydilar: — Ilohi, man o'zumni dono bilib yurur erdim. Maning bilganim bu mo'rchaning oldida hech nimarsa ekan, — deb tavba qildilar.

# PAHLAVON MAHMUD
# (1247–1326)

Pahlavon Mahmudning bir qancha ruboiylari uning qabri ustiga oʻrnatilgan maqbara devorlari, peshtoqlariga badiiy naqsh sifatida tushirilgan. Ularning bizgacha yetib kelishida ana shu maqbaradagi yozuvlar muhim oʻrin tutadi. Adibning asarlari turli qoʻlyozmalar orqali ham yetib kelgan boʻlishiga qaramay, ular, asosan, XIX asrda koʻchirilgan. Qadimgi manbalar haligacha topilgan emas.

Adib haqida koʻpgina manbalarda maʼlumotlar mavjud. Shamsiddin Somiyning «Qomus ul-aʼlam», Lutf Alibek Ozarning «Otashkadayi Ozariy», Kamoliddin Husayn Fanoyining «Majolis ul-ushshoq» singari asarlarida, qator lugʻatlarda shunday maʼlumotlar keltirilgan. Ularda koʻrsatilishicha, adibning «Pahlavon» unvoni bilan mashhur boʻlishiga sabab, Mahmudning jismoniy jihatdan baquvvatligi, sharqona kurashning katta vakili boʻlganidir. Hatto uni «kuragi yerni koʻrmagan» Pahlavon sifatida tilga olishadi. Mahmudning Puryoyvaliy, Puryorvaliy taxalluslari ham pahlavonlik bilan bogʻliq. Jumladan, «Gʻiyos ul-lugʻat»da bu haqda shunday deyiladi: «Puryoyvaliy (yoki Puryoyi Vali) xorazmlik Pahlavon Mahmudning laqabidir. Bunda kurash ilmidan mahorat qozongan keksa pahlavon, zoʻrxona pahlavonlarining boshligʻi nazarda tutiladi. Zero, qaysi bir kurashchi zoʻrxonaga kirmoqchi boʻlsa, dastlab Puryoyvaliyning qadamiga (oyogʻiga) bosh qoʻyadi. Shu jihatdan puryoyvaliy soʻzi majozan aziz va mukarram maʼnosini ham bildiradi». Uning pahlavonligi Eron va Hindistonda ham mashhur boʻlgan. Bir jangda u Hindiston

shohi Roy Ropoy Cho'nani o'limdan qutqarib qoladi. Shunda shoh «Nimani istasang, shuni bajaraman», deb va'da beradi. Shunda Pahlavon Mahmud: «Sizning qo'lingizda Xorazmdan kelib asir tushgan bandilar bor. Ularni ozod qilib, vatanga qaytishga ruxsat bersangiz», deydi. Shoh ularni ozod qiladi. Pahlavon Mahmud Qitoliy taxallusi bilan ham ijod qilgan. Ushbu taxallus ham pahlavonlik bilan bog'liq. «Qitol»ning ma'nosi «bir-biri bilan jang qilmoq, kurashmoq», demakdir. Pahlavon Mahmud, asosan, po'stindo'zlik, telpakdo'zlik bilan shug'ullangan. Badiiy ijod sohasida esa uning «Kanz ul-haqoyiq» nomli masnaviysi haqida ma'lumot bor. Ruboiylari bilan mashhurdir. Umar Xayyomdan keyin ijodini faqat ruboiy orqali boyitgan shoir Pahlavon Mahmuddir. Pahlavon Mahmud fors-tojik tilida ijod qilgan. Uning ruboiylarini Ulfat (Imomiddin Qosimov), Boqir (Omonulla Valixonov), Muinzoda, Shoislom Shomuhamedov, To'xtasin Jalolov, Vasfiy, Matnazar Adbulhakim, Ergash Ochilovlar tarjima qilishgan.

Xorazmda Najmiddin Kubrodan boshlangan javonmardlik tariqatining davomchisi, Sharqda nomi chiqqan pahlavon va hamma pahlavonlarga ustozlik qilib, «Puryoyvaliy» laqabini olgan odam. U hayotda mardlik va jasurlikni, muhtojlarga beminnat saxovat ko'rsatish, o'zi uchun esa hech narsa ta'ma qilmaslikni targ'ib etgan va botinda ilohiy ma'rifatni kashf etish, riyozat bilan irfoniy kamolot sari borishni hidoyat etadi.

## RUBOIYLAR

Yiroqdan qarasam, labing purxanda,
Ozod edim, tag'in bo'libman banda.
Ozodlikdan har bir banda erur shod,
Men shodmanki, senga bo'lubman banda.

Dilim yana dilbar domiga tushdi,
Ne dilbar, sitamgar domiga tushdi,

Birining bandidan qutulmay hanuz,
Boshqa paripaykar domiga tushdi.

Yoding bilan ko'nglim har zamon toza,
Nasim essa bo'lg'ay guliston toza.
Diydoring farahbaxsh, uni ko'rganda –
Xotir jam, dil xurram, tanda jon toza.

Ul qodirki arz-u aflok yaratdi,
Ko'ngulda dog', dilni g'amnok yaratdi.
Mushkin zulflarni-yu, yoqut lablarni
Yerga qorib, oxirda xok yaratdi.

Mahbubimning shirin maqoli yaxshi,
Ham serishva qoshi-hiloli yaxshi.
Og'iz kunjin kulgidan hech tiyolmas,
Bo'sa uchun bo'sh joyi — xoli yaxshi.

Olam fili qaytarolmas jur'atimiz.
Charxdan zo'rroq qudratimiz — shavkatimiz,
Gar chumoli kirib qolsa safimizga,
Sher etajak uni darhol davlatimiz.

Ko'nglim oppoq, na kek va na kiynam bor,
Dushmanim ko'p, valekin men hammaga yor.
Mevali daraxtman, har bir o'tkinchi,
Tosh otib o'tsa ham menga bo'lmas or.

Qora tosh sira ham bo'lmas lojuvard,
Toza qalbga yuqmas aslo chang-u gard,
Quloq solgin Puryoyvaliy so'ziga,
Qo'rqoqlardan biron chiqqanmidi mard.

Uch yuz Ko'hi Qofni kelida tuymoq,
Dil qonidan bermoq falakka bo'yoq,

Yoinki bir asr zindonda yotmoq,
Nodon suhbatidan ko'ra yaxshiroq.

Gurkiragan olov-dilim yo'ldoshi,
To'lqin urgan daryo-ko'zlarim yoshi,
Ko'zagarlar yasayotgan har ko'za —
Ko'hna do'stlar xoki-qo'li yo boshi.

Ey xoja, sen nechun buncha bexabar,
Xayolingda kecha-kunduz kumush, zar,
Dastmoyang-ku bu olamda bir kafan,
Buyurganmi senga kafan, kim aytar?

Davronda ko'p ko'zni men giryon ko'rdim,
Neki balo bo'lsa, beomon ko'rdim.
Nuh[1]-ku ming yil yashab ko'rdi bir to'fon,
Men Nuh bo'lmasam ham ming to'fon ko'rdim.

Dedim: ayt, umrning ma'nosi nima?
Dedi: chaqmoq, yo sham, yoki parvona.
Dedim: bu dunyoga bino qo'ygan kim?
Dedi: yo go'l, yo mast, yoki devona.

Borma aytmaganning dasturxoniga,
Qo'l uzotsang, qadring ketar, noniga.
Qo'shma o'zgalarning barra kabobin
Qotgan non-u sovuq suvning soniga.

Hamma darddan ko'ra ayriliq yomon,
Hamma qayg'udan ham yomondir hijron.

---

[1] *Nuh* — payg'ambarlardan biri, rivoyatlarda aytilishicha, u yer yuzini suv bosganda barcha jonzotlardan o'z kemasiga bir juftdan olib, ularning hayotini asrab qolgan ekan

Qo‘limdan kelmaydi sendan ayrilmoq,
Jonsan, jondan kechish emas-ku oson.

Dunyo binokori tuzar qasr-ayvon,
Tuzib bo‘ladi-yu, qiladi vayron.
Falakka yetkazib bugun toqini,
Ertaga etadi yer bilan yakson.

Ko‘zgumga berardim kechqurun sayqal,
Boqdim unga tiniq bo‘lgan bir mahal,
Shuncha ko‘p ko‘rindi o‘z aybimki, men
O‘zgalar aybini unutdim tugal.

Podsholik istasang, bo‘l el gadosi,
O‘zingni unut-u, bo‘l el oshnosi,
El toj kabi boshga ko‘tarsin desang,
El qo‘lin tutgin-u, bo‘l xoki posi[1].

Tuproq to‘shagida yotgan ko‘p ko‘rdim,
Qaro yer bag‘riga botgan ko‘p ko‘rdim,
Yo‘qlik olamiga ko‘z tashlaganda,
Kelmagan ko‘p ko‘rdim, ketgan ko‘p ko‘rdim.

Yo‘lga boqqin, yo‘lchi odamlar ketdi,
G‘ofil o‘tirmagil, hamdardlar ketdi,
Bir qavm senga yaqin va uyg‘un edi,
U qavm o‘tib, yaqin odamlar ketdi.

Ey ishq, nechuk o‘tsan axir, duding[2] yo‘q,
Ey g‘am, nechuk kuysankim, suruding[3] yo‘q?
Ey orzu, nechuksan, tutqich bermaysan,
Ey shodlik, nechuksankim, vujuding yo‘q?

---

[1] *xoki po* — yo‘lidagi tuproq

[2] *dud* — tutun

[3] *surud* — qo‘shiq

Darddurman, darddurman, beqiyos dardim,
Orazing shamidan yondim, qizardim,
Gar vasling davlati muyassar bo'lsa,
Surayin poyingga bu ro'yi zardim[1].

Necha yil ilm-hunar payida bo'ldik,
Necha yil zar-zevar payida bo'ldik,
Olam sirlaridan bo'lganda ogoh,
Bari ishni tashlab, qalandar bo'ldik.

Xudoni yod etib, biyobon ketdik,
Biz tan olamidan jon tomon ketdik,
Tun-u kun fikr etdim yetmish ikki yil,
Sarson bo'lub yurdik, ham hayron ketdik.

Oqil aqli hirsga giriftor bo'lmas,
Hasad qilgan bilan tillo xor bo'lmas,
Nomard — it kabidir, mard — buyuk daryo,
Daryo it damidan hech murdor bo'lmas.

Toki bor mardlig-u g'ayratdan asar,
Ahl-u ayolingni etma darbadar,
Meva shoxi agar devordan oshsa,
Yo'lovchilar unga beshak qo'l cho'zar.

Oh tortgan chog'ingda yo'lga ko'z tutgil,
Yo'lda quduq bordur, ehtiyoting qil,
Do'st uyida mahram bo'lgan vaqtingda,
Qo'lingni, ko'zingni, dilni tiya bil.

[1] *ro'yi zardim* — sarg'aygan yuzim

## SAYFI SAROYI
## (1321–1396)

Sayfi Saroyi o'zbek adabiyoti tarixida alohida mavqega ega bo'lgan yirik adiblardan. U 1321- yilda Qamishli yurtida tug'ilgan. Qamishli — Xorazmdagi qishloqlardan birining nomi. Ammo shu nom Volga bo'yida ham juda ko'p uchraydi. U Qamishlidan bilimini oshirish uchun Saroyga keladi. Saroy Oltin O'rda davlatining poytaxtidir. Muhammad ibn Arabshohning yozishicha, «Saroy tutgan o'rni va xalqining juda ko'p bo'lishi bilan eng katta shaharlarning birisi edi. U fan markaziga aylandi. Oz vaqt ichida bu yerda ko'plab atoqli, mashhur kishilar to'plandi». Ular orasida Qutbiddin ar-Roziy, Masoud Taftazoniy, Kamoliddin at-Turkmaniy, hofiz Muhammad ibn Bazzoziylar bor edi. Shuningdek, mashhur shoir Kamoliddin Xo'jandiyning ham XIV asr oxirlarida Saroyda yashab ijod etganligi yaxshi ma'lum.

Shoir shu yerda yashab turgan davrida «Saroyi» degan taxallusini olgan. Sayfi — uning ismi bo'lib, «qilich» degan ma'noni bildiradi. Umrining oxirlarida u Oltin O'rdadan Misr — Shomga ketgan va o'sha yerda yashagan.

O'sib tuprog'im uzra nayzalar, men evdin ayrildim,
Vatandin benishon o'ldim-da, o'zga yurtga evrildim.
Nechun menga falak jabr ayladi, qanday gunohim bor?
Iloho, ayla kam jabring, men elga sodiq ul erdim, —

degan misralar shu qismatga ishora. U o'z yurtidan ketishni «falak jabr ayladi» deb izohlamoqda. «Tuprog'im uzra nayzalar

o'sdi» degan jumla zamirida Chingizxon istilosining oqibatlari nazarga olinmoqda. O'zining «Gulistoni bit-turkiy» («Turkiy guliston») asarini u Misr amiri Batxasbekka bag'ishlagan edi. Asar 1391- yilda yozilgan. Undan keyin yaratilgan «Suhayl va Guldursun» dostoni 1394- yilda yozilgan.

Adib taxminan 1396- yilda vafot etgan.

Sayfi Saroyining o'zbek adabiyoti taraqqiyotiga qo'shgan hissasi bebahodir. G'azallarida shoirning o'ziga xos zavqi, ovozi, tasvir usullari juda ochiq ko'zga tashlanadi.

Sayfi Saroyi masnaviylari ham alohida mavqega ega. Bu jihatdan «Vasf ul-shuaro» she'ri ahamiyatlidir. U «Shoirlar vasfi» demakdir. Ushbu masnaviyda adib o'zining adabiy-estetik qarashlarini bayon etadi. U ijodkorlarning turli guruhlari mavjud ekanligini (bulbul, zog'), shunga muvofiq ularning taqlidchi (to'ti) yoki mustaqil ijodkor bo'lishi va boshqa xususiyatlar haqida to'xtab o'tadi. Buni adabiy tanqidchilikning o'ziga xos bir ko'rinishi sifatida ham qabul qilish mumkin.

O'zbek dostonchiligi ravnaqi tarixi ham Sayfi Saroyining nomi bilan ziynatlangan. Uning «Suhayl va Guldursun» degan dostoni ana shu an'anani boyitadi. Doston 82 bayt, 164 misradan iborat.

Sayfi Saroyi benazir tarjimon hamdir. Adib Sa'diy Sheroziyning mashhur «Guliston» asarini «Gulistoni bit-turkiy» nomi bilan o'zbekchalashtirgan.

Shu asosda u o'zbek tilining ichki imkoniyatlari naqadar boyligini yana bir marta namoyish etdi.

## «GULISTONI BIT-TURKIY»

### Hikoyat

Bir sultonning uch o'g'li bor edi. Ikkisi uzun bo'yli, sohibjamol dag'i biri qisqa bo'yli edi. Bir kun sulton bu qisqa bo'yli o'g'lina haqorat ko'zi bila boqti. O'g'lon farosat bilan bildi, dag'i aytdi: «Ey ota, uzun bo'yli ahmaqdan qisqa bo'yli oqil yaxshiroq durur...»

### She'r

Bir oriq oqil odamiy aytti,
Bir semiz ablaha kelib qarshi.
Necha bo'lsa zaif toziy it,
Bir tavila eshakdan ul yaxshi.

Bu latifa sultong'a xush keldi, dag'i kuldi, qarindoshlari eshitib malul bo'ldi.

### Hikoyat

No'shiravoni odilga ovda kiyik shishladilar. Tuz yo'q edi. Bir qul kentga bordikim, tuz keturgay. No'shiravon anga aytti: «Tuzni qiymat bilan olgilkim, rasm qolib kent xarob bo'lmasun». Ul qul aytti: «Bu qadar tuz olmoq bilan ne xalal kelgay?» Aytti: «Zulmning asosi avval oz edi. Har kim keldi mazid qildi, to bu g'oyatqa yetti».

### She'r

Raiyat bog'ining sulton olib yesa bir olmasin,
Yuzor mundin yegay bir qul barini ilmayin tishka.
Buyursa besh yumurtqani olurg'a kuch bila sulton,
Navkarlari tutub sanchar yigirma g'ozni bir shishka.

### Hikoyat

Bir kurashchi pahlavon uch yuz oltmish turli kurash ilmin bilur erdi. Tekma bir kun bir turli ilm bilan kurashur edi.

Shogirdlarindan bir sohibjamol o'g'lon bilan xotiri mutaalliq bo'lub, uch yuz elli to'qquz turli kurash ilmin anga o'rgatti; o'g'lon ul g'oyatqa yettikim, bu viloyatda ne qadar kurashchi bor edi, barchasin bosti. Bir kun sulton xidmatina kelib, yer o'pub aytti: «Ustodimning menim uza tarbiyat haqqi bor, yo'qsa quvvatda va san'atda men andan ortuqman».

Bu so'z sultonga xush kelmadi. Buyurdikim kurashsunlar. Maqom tartib qildilar. Arkoni davlat va a'yoni hazrat umaro va vuzaro hozir bo'ldilar. O'g'lon usruk fil kabi maydona kirib, tasavvur ettikim, temurdan tog' bo'lsa, yerindan qo'porg'ayman. Ustodi dag'i bildikim, o'zindan ortuq turur. Ul bir ilmnikim mundane kizlab edi, ani amalga keturdi. O'g'lon dav eta bilmadi. O'g'lonni ko'tarib, havodan yerga urdi. Xalqdan g'irev qo'pti. Sulton buyurdi: Ustodina xil'at va ne'mat berdilar. Dag'i o'g'lonni malomat qildilarkim, sen o'z ustoding bilan da'vo qilding, da'vong botil bo'ldi.

O'g'lon aytti: «Ula menim uza quvvat bilan g'olib bo'lmadi, balki kurash ta'limindan bir daqiqani kizlamish, ani bila g'olib bo'ldi».

Ustodi aytti: «Bali, ul daqiqani bukun uchun kizlab edim».

Oqillar masali turur: «Do'stqa ul qadar yori qilg'ilkim, dushman bo'lsa zafar topmag'ay».

### She'r

Yo vafo yo'q turur bu olamda,
Yo kishi qilmadi jahonda ani.
Mendan o'q ilmin o'granib ketkan,
Oqibat qildi ul nishona mani.

### Hikoyat

Ikki xurosoniy faqir biri-biri suhbatina mulozim bo'lur, sayohat qilur edilar. Biri zaif va biri qaviy edi. Zaif qunduz uruj tutar, kecha iftor etar dag'i qaviysi kunda uch navbat yemak yer. Bir kun bularni bir shaharning eshikinda josus deb tuhmat bilan tuttilar.

Ikkisini bir evga soldilar, dag'i eshikni mahkam bekitdilar. Bir jum'adan so'ngra ma'lum qildilarkim, yozuqlari yo'q emish, kelib ko'rdilarkim, qaviysi o'lmish, zaifi salomat qolmish. Taajjub qildilarkim, nechuk bo'ldi deb. Bir hakim hozir edi. Aytti: «Agar

munung xilofi bo‘lsa, ajab bo‘lg‘ay edi. Ul biri ko‘p yer edi, ochliqqa toqat keturmadi, o‘ldi. Dag‘i bu biri oz yer edi, odatincha sabr etib salomat qoldi».

### She’r

Har kima bo‘lsa tabiat oz yemak,
Ollina kelsa mashaqqat sabr etar.
Kim badan beslar esa keng aysh uza,
Tor yerga o‘g‘rasa eldan ketar.

### Hikoyat

Bir o‘g‘ri bir tilanchiga aytti: «Uyalmasmisankim, tekma bir xasis qatina borib buchuk habba uchun yuz suvun to‘kub, aling uzatursan». Faqir aytti:

### She’r

Ko‘b yaxshi alin uzatib andan tilamak
Kim, ikki diram uchun qo‘lun keskaylar.

### Hikoyat

Bir tojir o‘g‘lin ayturlar ko‘b turli ilm-u hunar bilur edi. Qachonkim, olimlar majlisinda o‘tursa, bir kalima so‘z so‘zlamas edi.

Bir kun otasi aytti: «Ey o‘g‘lum, sen dag‘i so‘zlagil onlardankim bilursan». Aytti: «Qo‘rqarman, bilmaganimdan so‘rg‘aylar, javob topmayin xijil bo‘lg‘ayman».

### She’r

Xonaqoh eshikinda bir so‘fi
Qabqabina urur edi mismor.
Bir sipohi yengin tutib aytti,
Otima na’l urg‘ul, ey baytor.

## Hikoyat

Sulton Mahmud qullarindan bir nechasini kelib, Xoja Hasan Maymandiyga soʻrdilarkim: «Bu kun sulton senga ne aytti, falon maslahatda?» Aytti: «Ul sizga dagʻi oʻrtukli qolmagʻay, eshitgaysiz». Onlar aytti: «Sen vaziri mamlakatsan, ul soʻznikim, sulton senga aytqay, ani bizing tekinlarga aytmoq ravo degul». Xoja Hasan aytti: «Ul e'tiqod bilankim bilursiz, kishiga aytmoq kerakmas, bas nechun soʻrarsiz?»

## She'r

Qilmadi rozin bilikli yor, fosh,
Ketmasun deb shoh sirri birla bosh.

## Hikoyat

Bir kun Rustam onasina qatti soʻzladi. Aning koʻngli ogʻrib, yigʻlab aytti: «Magar kichiklikni unuttungkim ulugʻluq etarsan».

## She'r

Onasi injinib Rustamga aytti,
Ayo koʻrgan oʻzun haybatli arslon.
Agar boʻlsa edi yodingda ul kun —
Kim, alimda eding bir yashar oʻgʻlon.
Bukun boʻyla menga javr etmas eding —
Ki, sen bir pahlavon, men bir qari jon.

## Hikoyat

Bir hakim oʻgʻlonlarina nasihat berur edikim: «Ey oʻgʻlonlarim, erdam oʻgraningkim, dunyoning molina va mulkina va johina e'tibor yoʻq turur. Joh bir kun eshikdan chiqib ketar dagʻi oltunini, kumushni safarda haromiy olur, yo shaharda oʻgʻri, yo sohibi yeb tugatur, ammo erdam — bir chashma dururkim, doim suvi toshib kela durur dagʻi erdam eyasi davlatindan tushsa, qaygʻusi yoʻq

turur. Aning uchunkim, erdam eyasining davlati turur dag'i erdam eyasi qanda borsa, oltun berurlar dag'i yuqori kechururlar va lekin erdamsizlar luqma tilanib, minnat yukin ko'tarib yururlar».

### She'r

Shom elinda fitna qo'bti bir zamon,
O'ylakim, bo'ldi jahonda doston.
Xalqi ketti xonumonin tark etib,
Yettilar o'zga viloyatqa kelib.
Topti erdamli kishi anda sharaf,
Ey necha erdamsiz er bo'ldi talaf.
Bo'ldi erdamli faqir o'g'li vazir,
Qoldi erdamsiz vazir o'g'li faqir.
Erdam – erning davlatidur bil yaqin –
Kim, tuganmas mol erur matlablayin.

## Sayfi Saroyi she'rlaridan namunalar

### Ul yuzi oykim...

Ul yuzi oykim, jahonning jonidur,
Bu zamona xublarining xonidur.

Yosamin tan, qomati sarvi ravon,
Zulfi jannat bog'ining rayhonidur.

G'amzasining oltina olam asir,
Ko'zlari davri qamar fattonidur.

Kirpugining o'qina jonlar nishon,
Qoshi yosining jahon qurbonidur.

Shams aning har kun yoqasindan tug'ar,
Ul sababdan bu jahon nuroniydur.

Beslasin ushshoq jonin chun bukun,
Ko‘z qamar yuz husnining davronidur.

Ko‘rgali Sayfi Saroyi qul ani
Haq taolo sunining hayronidur.

## Taolalloh, zehi surat...

Taolalloh, zehi surat zehi mahbubi ravhoni,
Kim oning husni shavqindan ko‘ngullar bo‘ldi nuroni.

Mufarrih shevali dilbar, tili to‘ti, so‘zi shakkar,
Kiyik ko‘zli, qamar manzar, malohat mulki sultoni.

Ko‘ngul olur ko‘zi oli, farah berur engi oli,
Bo‘yidur sarvning toli, yuzi jannat gulistoni.

Kunashtek belgili shohid, jamoli qavlima shohid,
Kechar hasrat bilan zohid yiroqdan ko‘rmagan oni.

Alo, ey dilbari manzur, bu ko‘rkingga bo‘lub mag‘rur,
Ko‘ngullar qilmag‘il ranjur, kechar bu husn davroni.

Bu muddatni g‘animat bil, bu fursatda vafolar qil,
Bu izzat birla bo‘l ko‘b yil, xaloyiqning sevar joni.

Qoshing chun bayram oyidur, jahon husning gadoyidur,
Qulung Sayfi Saroyidur, bukun ul sun hayroni.

## Bu falak nechun meni...

Bu falak nechun meni doim qara qinda tutar,
Bu otim Sayf o‘ldug‘uchunmi qara qinda tutar.

Qanda bir erdam eri bo‘lsa oni ko‘zdan solib,
Tekma bir erdamsiz erni ko‘z qaroqinda tutar.

So‘zlarimning javharin orif ko‘rub, qadrin bilib,
Ko‘b baholi dur bekin doim quloqinda tutar.

Ol bilan oldi ko‘ngul mendan bir oy yuzli malih –
Kim muanbar xoli asvad ol yangoqinda tutar.

Husn ichinda yo‘q naziri, lekin ul joni jahon
Doimo oshiqlarini ishtiyoqinda tutar.

Odati budur hamisha bevafo ma’shuqaning –
Kim aning vaslin tilasa, ul firoqinda tutar.

Bu falak javri bekin Sayfi Saroyi bag‘rini
Ul yuzi oy hajr o‘tining ihtiroqinda tutar.

## Dilbarimning zulfi sunbul...

Dilbarimning zulfi sunbul, chehrasi gulzor erur,
Bo‘yina oshiq sanavbar, yuzina gul zor erur.

Og‘zi fastuq, ko‘rki tangsuq, o‘zi mushfiq yor erur,
Husnining chovi Xito-u Chin ichinda bor erur.

Asli alchin, so‘zlari chin, ko‘zlari totor erur,
Ming yashar har kim dudog‘i sharbatin totor erur.

Ishqining elchisina ko‘nglum munaqqash dor erur,
Zulfina tushgan ko‘ngullarning maqomi dor erur.

Nechakim ishqi o‘ti bu jon ichinda bor erur,
Qahrabo uzra ko‘zumda dam-badam dur bor erur.

Shahd so‘zi, orif o‘zi, voqifi asror erur,
Vasli bo‘stonida xush oshiqlarin asror erur.

Vasfina Sayfi Saroyining ishi ash'or erur,
Andin oʻzga birla oshiqqa demak ash'or erur.

## «Qamar yuzungdin»

Qamar yuzungdin boʻlur munavvar,
Shakar soʻzungdin kelur mukarrar[1].

Kunash[2] yuzungni koʻrub xaloyiq,
Boʻlub tururlar senga musaxxar[3].

Koʻngulga doyim farah[4] berurgʻa,
Kelib xayoling boʻlur musavvar[5].

Tugandi umrum firoq elinda[6],
Qachon visoling boʻlur muyassar?

Oʻqur sifoting bu Sayfi shaydo,
Yozib dafotir[7] uza mufassar[8].

## «Vasf ul-shuaro»

Jahon shoirlari, ey gulshani bogʻ,
Kimi bulbuldurur soʻzda, kimi zogʻ[9].

---

[1] *mukarrar* — takror-takror
[2] *kunash* — quyosh
[3] *musaxxar* — taslim
[4] *farah* — shodlik, quvonch
[5] *musavvar* — mujassam, tasvir etilgan
[6] *elinda* — qoʻlida
[7] *dafotir* — daftarlar
[8] *mufassar* — tafsir, sharh
[9] *zogʻ* — qargʻa

Kimi to'ti bekin[1] chaynar shakarni,
Kimi lafzi bilan o'rtar durarni[2].

Kimining so'zlari mavzun-u[3] shirin,
Kimining loyiqi tashrif-u tahsin.

Kimi o'zganing ash'orin menim der,
Kimi halvo kabi shalg'am cho'bin yer.

Kimi ma'ni qo'yub lafzin tuzatur,
Kimi vaznin buzub san'at kuzatur[4].

Alarning ush biri Sayfi Saroyi,
Jahon oriflarining xoki poyi[5].

Ani sen jumla shoir kamtari bil,
Qamar yuzga hamisha mushtari[6] bil.

## «SUHAYL VA GULDURSUN»

### (doston)

Emas afsona chin ushbu bitilmish,
Bu chin afsonatek ishqda yetilmish.
Ayittim og'labon[7] davrim jafosin,
Bir erning qissayi ahd-u vafosin.
Temur Urganja tortib keldi lashkar,
Ko'rub ko'z — ko'r, bo'lib qoldi quloq — kar.

---

[1] *bekin* — kabi, day
[2] *durar* — durlar, marvaridlar
[3] *mavzun* — vaznli
[4] *san'at kuzatur* — san'atni ko'zlaydi, san'atbozlik qiladi
[5] *xoki poyi* — oyoqlari ostining tuprog'i
[6] *mushtari* — talabgor
[7] *og'labon* — yig'lab, achinib

Qo‘zutti[1] jang bilan olamda to‘fon,
Oqitti[2] suv tekin[3] yer uzra ko‘p qon.
Ekinchi[4] evlari yoqildi o‘tqa,
Buday[5] sovruldi, tuproq bo‘ldi bo‘tqa.
O‘lib katti so‘g‘ishda[6] To‘xtamishxon,
Tiri[7] ayrildi tuvg‘ondin tug‘ushg‘on.
Suhayli alpni elttilar asirga,
Hama qoldi bo‘lub ojiz bu sirga.
Sipohiylar qilolmay qoldi chora,
Faqat qondirdi bu g‘am dilda yora[8].
Suhayl husni erur Yusufdin oliy,
Etar mot olmani yuzining oli[9].
Biyik ardamlari[10] bor, so‘zi shirin,
Bo‘lur oshiq ani ko‘rganda Shirin.
Vale javr toshi yog‘ib boshi uzra,
Etipti boshini xam qoshi uzra.
Una[11] yo‘qtur zulmkorlarda parvo,
Kima mungaysin etib darda davo?
Faqat holini ko‘rganlar etur oh,
Uchar atrofda qushlar — dardli hamroh.
Bo‘lub mutrib[12] gulistonlarda bulbul,
Qilur ming turli nag‘ma birla g‘ulg‘ul.

---

[1] *qo‘zutti* — qo‘zg‘atdi
[2] *oqitti* — oqizdi
[3] *tekin* — kabi
[4] *ekinchi* — dehqon
[5] *buday* — bug‘doy
[6] *so‘g‘ish* — jang
[7] *tiri* — tirik
[8] *yora* — yara, jarohat
[9] *oli* — qizil
[10] *ardam* — fazilat, oliy xislatlari
[11] *una* — unga
[12] *mutrib* — kuychi, ashulachi

Boshin egmish yetib[1] oltin boshoqlar,
Boshoqlarni ekinchilar mashoqlar[2].
Yig'or don el uchun shundan ekinchi,
Erur bor ekmagidindur ilinji.
Og'ochlarda[3] shakar tekin yemishlar[4].
Bu yerni ellari[5] ujmoh[6] demishlar.
Suhayl shu yo'l uzar bormoqda g'amgin,
Sevinchi qora kiygan, ko'zi namgin[7].
Uning ko'nglinda so'lg'inliq hamisha,
Ko'rinmas unga gulzor-u na besha[8].

## Suhaylning chohda yotmishi

Poyu[9] ilkin etib zanjir bilan band,
Og'ochnida[10] anga ettilar poband.
Va oni tashladilar katta chohga[11],
Sira osmay alar go'sh[12] oh-u vohga.
Gunash[13] dunyo yuzindin chohg'a botti,
Uzulgan gul tekin tuproqda yotti.
U yotgan choh ichi yo'q shu'layi nur,
O'langamas[14] tiriga erdi bir go'r.

---

[1] *yetib* — pishib yetilib
[2] *mashoqlar* — yig'ib oladilar, xirmon qiladilar
[3] *og'ochlar* — daraxtlar, (mevali daraxtlar)
[4] *yemishlar* — mevalar
[5] *ellari* — xalqi, odamlari
[6] *ujmoh* — jannat
[7] *namgin* — namli, yoshli
[8] *besha* — o'rmon
[9] *poyu* — oyoq
[10] *og'ochnida* — yog'och taxtakachda
[11] *choh* — quduq
[12] *go'sh* — quloq
[13] *gunash* — quyosh
[14] *o'langamas* — o'lganga emas

Va lekin erdami[1] bor, suv o‘lmas,
Qavilarg‘a hech anda qo‘rquv bo‘lmas.
Falak aylanmasi-la davr yetgay,
Adolat urlug‘undin[2] baxt bitgay.

## Suhaylning tush ko‘rmishi

Azob ichra yotib zindonda Suhayl,
Etardi horg‘onida uyquni mayl.
Ko‘rub uyquda ham qo‘rquvli tushdin,
Qolurdi ayrilib har damda hushdin.
Bu tushda: bir pari bog‘da yurarmish,
Yurub bog‘ ichra u gullar terarmish.
Deyub anga Suhayl: «Ne gul terursen?
O‘zing gulshanda ko‘rkli gul erursen.
Nedur zoting, pari yo odamizod?
Manga ayt, odingi[3] doim etay yod,
Shukurlar etoyin allog‘a ming bor,
Ki yetkurdi manga sentek gunash yor».
Javob kutti bo‘lub u ish aro mast,
Vale taqdir kulub tez bermadi dast.
G‘azoldek[4] silkinib qochti parivash,
Suhayl ko‘nglig‘a tashlab katta otash.
Suhayl yurdi pari qochg‘an sorig‘a,
Yetay deb mahvashi — dilkash parig‘a.
Yetolmay ko‘rgoni ruxsori mohg‘a[5],
Yiqildi yugrubon[6] poy uzra chohg‘a.

---

[1] *erdam* — nomusi, ori
[2] *urlug‘* — urug‘
[3] *olingi* — otingni
[4] *g‘azol* (g‘izol) — ohu, jayron
[5] *ruxsori moh* — oy yuzli, yuzi oyday
[6] *yugrib-on* — yugurib borib

Uyonib[1] bildi shunda tush ekonin,
Va sezdi botg'anin anduh tikonin.

## Shoh qizi Guldursun Suhaylni ko'rgoni va uni sevib qolg'anin bayoni

O'lan uzra qurulg'an xaymada[2] shoh,
Zafardan shod bo'lub yotmishdi ogoh.
Bor erdi shoh qizi, Guldursun oti,
Tilim evrilmas[3] aytmog'a sifoti(n)[4].
Emas gul yuzi Guldursundin ortuq,
Aning ko'nglinda ishq tengizdin[5] ortuq.
Eturdi fasli gul sayri xiyobon,
Necha mahramlari[6] birlan xiromon.
Shu on kelturdilar chohga Suhaylni,
Guldursun boqibon to'xtatti saylni.
Suhaylni ko'rdi-yu, aylandi birtek[7]
Kunash girdinda yurgan misli — yertek.
O'zin gul bildi-yu, bulbul — Suhaylni,
Uni sevdi-yu, taslim etti maylni.
Va ne chora qisin[8] bulbul qafasda,
Kerak gul g'unchasi ozod nafasda.
Sevar bulbul gulin, gul bulbulin ham,
Nechun gul aylasin bulbul ko'zin nam?
Kelib Guldursun ko'nglina bu so'zlar,

---

[1] *uyonib* — uyg'onib
[2] *xayma* — chodir, o'tov
[3] *evrilmas* — aylanmas
[4] *sifoti(n)* — sifatlarini
[5] *tengiz* — dengiz
[6] *mahram* — dugonalari, kanizaklari
[7] *aylandi birtek* — hayron bo'lib aylanaverdi
[8] *qisin* — qilsin

Kejib[1] kunlarki, bunga chora izlar.
U izlab chora, yaxshi chora topti,
Solib ichina g'urniq[2] evi yopti.
Evini istadi posbong'a bermak,
Kechin borib Suhaylni o'ldi ko'rmak[3].

## Guldursunning chohg'a tushub Suhayl bilan so'zlashg'oni

Kechin[4] bo'lg'ach, borib posbong'a o'tru,
O'zin xohishin aytti anda o'tru[5].
Epi[6] yeb, isrigach[7] bir onda posbon,
Choh ichra boqti tez xurshidi tobon.
Ne ko'rsunkim, bo'lub tuproqda behol,
Suhayl yotur, toptolmish yang'li gul ol.
Ko'rub Guldursun og'lab[8] holig'a yuz,
Choh ichra kirdi, qo'ydi yuzina yuz.
Suhayl boshin ko'torib ko'rdi qizni,
Qul ermas, podshoh deb sezdi o'zni.
O'nginda tushdakin ko'rganga u shod,
Alam toshi sinib, dil bo'ldi ozod.
Alar yuz qo'yishib bir-bir yuzina,
Uzoq boqishtilar bir-bir ko'zina.
Guldursun aytti anga: Men fidoying.
Suhayl aytti anga: O'ldim gadoying.
Seningsiz manga olamdur qarong'u,

---

[1] *kejib* — kechib
[2] *g'urniq* — qulf, zanjir
[3] *o'ldi ko'rmak* — ko'rmoqchi bo'ldi
[4] *kechin* — kech
[5] *o'tru* — 1) o'tirib va 2) qarshisida
[6] *epi* — sharob, bo'za
[7] *isrigach* — mast bo'lgach
[8] *og'lab* — yig'lab

O‘lim-da solmag‘ay bizlara g‘ulg‘u[1].
Agar ming jonim o‘lsa senga tortiq,
Bo‘lurmu do‘st-u yorliq shundan ortiq?

## Suhayl bilan Guldursunning chohdin chiqib qochg‘onlari bayoni

Bu kech senga-yu menga keldi bir gez[2],
Dedi Suhaylg‘a Guldursun: «Turub tez
Chiqib chohdin uzoqlarg‘a qochaylik,
Bu yerda ag‘lamay ko‘ngil ochaylik».
Suhayl kiydi turub arvad[3] qumoshin[4],
Chiqarsa kimsa yo‘q, chohdin u boshin.
Alar qo‘ydi ikkisi yo‘l sari poy,
Boqib turg‘onda yo‘lg‘a zar sochib oy.
Birikib ketti oshiqlar uzoqqa,
Ilinmay yo‘l uza qo‘yg‘on tuzoqqa.
Alar ko‘p yurdi-yu sahrog‘a kirdi,
Gunashdin sahro ichra do‘zax erdi.
Yo‘q erdi suv, yemakka anda o‘tmak[5],
Agar bo‘lganda ham aqchasi lak-lak.
Uchib kelmas edi qushlar bu yerga,
Topilmas erdi suv, tashna har erg‘a.
Yiqildi tashna Guldursun ochindin,
Ko‘mak kimdin kelur, cho‘l ichra kimdin?!
Suhayl bordi topurg‘a suvg‘a, dong‘a,
Vale darmon berolmay qoldi jong‘a,
U yolg‘iz sahro ichra qoldi yolg‘iz,
Bo‘lub tashna, qurub qolg‘ontek ildiz.

---

[1] *g‘ulg‘u* — judolik
[2] *gez* — vaqt, kez, payt
[3] *arvad* — badan
[4] *qumosh* — tovar, kiyim
[5] *o‘tmak* — yemaklik, ovqat

Menga yaxshi dedi yor birla o‘lmak,
Na lozim g‘am bilan dunyoda qolmak!
Shu so‘zni aytti, tig‘ urdi o‘zig‘a,
Ko‘rinmay qoldi keng olam ko‘zig‘a.
Suhayl ohidin shu dam qo‘pti bo‘ron,
Aningtekkim, buzuldi charxi davron.
Alar uzra to‘kildi, ko‘mdi tuproq,
Bu sirni tanho sahro bildi ko‘proq.
Anga keldi sharaf mard o‘lmagindin,
Na kelgay erdi qo‘rqub qolmagindin?!
O‘lurmu[1] sevgi ham bil, shundin ortuq,
Ki ikkisi qilur jonini tortuq.
Xotin sodiq, ani sevgil, aziz er,
Har og‘ir ishda ham doim seni der.
Unga do‘st bo‘l, uni sevgil, ko‘ngul ber,
Uning so‘z bahridan gavharlarin ter!
Kelib ko‘nglima Majnun, Layli yodi,
Dafotir[2] ustina so‘z seli yog‘di.
Bo‘lur bu bitikkim[3], tarixga yodgor,
Bu yodgorimda yolg‘on yo‘g‘-u chin bor.
Bitilgan nomani ellar o‘qug‘ay,
Suhaylning tarixini toza bilg‘ay.
Iloho, asragin Sayfi Saroying,
Xalos aylab zulmdin keng saroying.
Yodi[4] yuz to‘qson olti, navro‘z oyi,
Xatm etti[5] buni Sayfi Saroyi.

---

[1] *o‘lurmu* — bo‘ladimi
[2] *dafotir* — daftarlar
[3] *bitik* — yozuv, asar
[4] *yodi* — etti
[5] *xatm etti* — tugatti, tamomladi

## XORAZMIY

Adabiyotimiz tarixida bir qator siymolar borki, ularning asarlari keng tarqalib, nomlari shuhrat qozongan boʻlsa-da, tarjimayi hollari haqidagi ma'lumotlar juda kam saqlangan. Xorazmiy haqida ham shunday deyish mumkin. «Muhabbatnoma» degan yagona asari yetib kelgan bu adibning taxallusi oʻz asarlarida qayd etilgan.

Ma'lum boʻlishicha, asarning bunyod boʻlishida Muhammad Xoʻjabek tashabbuskor boʻlgan. Adib uni «davlat humoyi» deb ta'riflagan.

Muhammad Xoʻjabek qoʻngʻirot urugʻidan boʻlib, kichikligidan davlat ishlarida boʻlgan. Bir oʻrinda u Oltin Oʻrda xoni Jonibek bilan qiyoslanadi:

Uza jonsiz tan erdi mulk sensiz,
Shahanshoh Jonibekxonga yetansiz.

Boshqa bir oʻrinda esa u «sohibqiron» deb tavsiflanadi.

Asar 754 (1353)- yilda yozilgan. Jonibekxonning Oltin Oʻrdadagi hukmronlik yillari 1342—1375- yillarga toʻgʻri keladi. Demak, Muhammad Xoʻjabek Jonibekning qoʻl ostidagi a'yonlaridan, ehtimol, harbiy sarkardalaridan biri boʻlgan boʻlishi mumkin. Adib asar yaratilgan joyini ham eslatadi:

«Muhabbatnoma» soʻzin munda ayttim,
Qomugʻin Sir yaqosinda bitidim.

«Bayoni voqeyini aytur» bobida koʻrsatilishicha, adib ikki tilda ijod qilgan.

Ko'ngul bahrinda ko'p gavharlaring bor,
Ochunda porsiy daftarlaring bor, —

misralari uning «fors daftarlari» ham mashhur bo'lganligini ko'rsatadi.

«Muhabbatnoma» o'n bobdan iborat. Unda g'azal, noma, soqiynoma, munojot, qit'a, masnaviy, fard kabi janrlar jamlangan. Muallif o'z fikrlarini nomalar tarzida bitadi. Noma janrining o'zbek adabiyotida shakllanishi va rivoji Xorazmiy nomi bilan bog'liq.

Xorazmiyning «Muhabbatnoma»si o'zbek adabiyotidagi yirik voqealardan bo'ldi. Uning ta'sirida keyingi asrlarda ham bir qator asarlar yuzaga keldi. Xo'jandiyning «Latofatnoma», Said Ahmadning «Taashshuqnoma» asarlari shular jumlasidandir.

Asar o'zbek tili tarixi uchun ham boy manba bo'la oladi. Shu ma'noda asarni o'sha davr tilining yodgorligi sifatidagi qadri ham balanddir.

Xorazmiy — zullisonayn shoir. Ikki tilda ijod qiladigan adiblar zullisonayn deyiladi. Bu «ikki tilli» demakdir. Adib asarning ikki bobini forsiy tilda yaratgan:

Qiloyin ikki bobin porsi ham,
Kim atlas to'n yarashur bo'lsa mu'lam.

Xorazmiy o'zbek adabiyotida g'azal janrining rivojiga munosib hissa qo'shgan adibdir.

Xorazmiyning tili nihoyatda shirali. U o'zbek tilining nozik va nafis ichki imkoniyatlarini muhabbat bilan namoyish eta olgan. Shuning uchun ham «Muhabbatnoma» o'zbek tili tarixini o'rganish uchun ham boy manba bo'la oladi.

Uning o'sha davr tilining badiiy yodgorligi sifatidagi qadri balanddir.

## «MUHABBATNOMA»
**avval koʻrishkanin aytur**

Tun oqshomkim koʻrundi bayram oyi,
Muhammad Xoʻjabek — davlat humoyi.
Buyurdi oʻzga shodurvon uruldi,
Qadah kelturdilar, majlis quruldi.
Husayniy pardasi uzra tuzub soz,
Mugʻanniy bu gʻazalni qildi ogʻoz[1].

**Bayoni voqein aytur**

Tabassum qildi, aydi: «Ey faloni,
Keturgil bizga loyiq armugʻone.
Koʻngul bahrinda koʻp gavharlaring bor,
Ochunda porsiy[2] daftarlaring bor.
Muhabbat nardini koʻplardin uttung[3],
Shakartek til bila olamni tuttung.
Tilarmankim, bizing til birla paydo,
Kitobe aylasang bu qish qotimdo[4].
Kim ush yeltek kechar ayyomi foniy[5],
Jahonda qolsa bizdin armugʻone».
Qabul qildim, yer oʻptum, aydim: «Ey shoh,
Eshiking, tuprogʻi — davlatli dargoh.
Kuchum yetmishcha koʻp xizmat qiloyin,
Jahongʻa ezgu otingni yoyoyin.
Bu kun tongga tekin may noʻsh qilgʻin,
Badiha bu gʻazalni goʻsh qilgʻin».

---

[1] *ogʻoz* — boshladi
[2] *porsiy* — forsiy
[3] *utting* — yutding
[4] *qotimdo* — yonimda
[5] *ayyomi foniy* — oʻtkinchi dunyo

## G‘azal

Yuzungda ko‘rdum, ey jon, bayram oyin,
Munung shukronasi qurbon bo‘loyin.

Agar kun tug‘masa ham yoqtu qilg‘ay,
Yuzung nuri bu dunyoning saroyin.

Gar Aflotun[1] sening ishqingda tushsa,
Berur yelga qamuq tadbir-u royin.

Shakardek til bila to‘ti tilingiz.
Necha ko‘p sayd etar jonlar humoyin[2].

Saodat birla baxt ikisi bichti,
Bo‘yungizg‘a latofatning buqoyin[3].

Ijozat bersangiz, tong yoqtusidek,
Jahong‘a husnungiz jovin[4] yoyoyin.

Siza teb keldi Xorazmiyni asrang,
Kim asrarlar qamuq[5] shahlar gadoyin.

## Masnaviy

Davisqincha[6] g‘azal shah go‘sh[7] tutti,
Mango xil’at kiyurub, qo‘sh tutti[8].

---

[1] *Aflotun* — Platon,yunon faylasufi
[2] *humo* — baxt qushi
[3] *buqo* — to‘n
[4] *jov* — ovoza,ta’rif
[5] *qamuq* — hamma
[6] *davisqincha* — oxirigacha
[7] *go‘sh* — quloq
[8] *qo‘sh tutish* — qadah uzatish

Bir oz kechti, dag'i majlis isindi,
Qadah javruldi-yu[1], may boshqa mindi[2].

Yana fursat bila buldum mahalni,
O'qudum xizmatinda bu g'azalni.

**G'azal**

Yaratqonkim, tan ichra jon yarotti,
Seni ko'rkluklar uzra xon yarotti.

Quyosh yanglig' yuzungizni yorutti,
Falakdek bizni sargardon yarotti.

Xaloyiq qiblasi bo'ldi jamoling,
O'shal kunkim seni yazdon yarotti.

To'lun oy ta'biya[3] — sarv uzra qildi,
Oy ichra g'unchayi xandon yarotti.

Jamolingni jahonga jilva qildi,
Meni ul surata hayron yarotti.

Eshitting ersa Yusufning jamolin,
Seni husn ichra sad chandon yarotti.

Karim tangri kamolin qilsa izhor,
Sen oyni bo'yla benuqson yarotti.

Zihi[4] qodirki, ul bir qatra suvni,
Muhabbat gavharingga qon yarotti.

Azalda qildi Xorazmiyni muhtoj,
Tag'i[5] manzurini sulton yarotti.

---

[1] *javrildi* — aylandi
[2] *may boshqa mindi* — may qizitdi
[3] *ta'biya* — joy
[4] *zihi* — ey, ofarin
[5] *tag'i* (dag'i) — yana

## Masnaviy

Kitobat boshladim, anjoma[1] yetgay,
«Muhabbatnoma» Misr-u Shoma[2] yetgay.
Bu xon uzra saloyi oma[3] qildim,
«Muhabbatnoma»ni o‘n noma qildim.—
Qiloyin ikki bobin porsi ham,
Kim atlas to‘n yaroshur bo‘lsa mulam[4].
Burun, alqissa, bek madhin ayoyin[5],
O‘sh andin[6] so‘ngra noma boshlag‘oyin.
Zihi arslon yurak, qo‘ng‘irot urug‘i,
Kichik yoshdin ulug‘larning ulug‘i.
Saodat ma’dani[7], iqbol ganji[8] —
Muhammad Xo‘jabek — olam kunji![9]
Uza jonsiz tan erdi mulk sensiz,
Shahanshoh Jonibekxonga yetansiz.
Sipohing taqviyatlar[10] dinga berur,
Faridun[11] ganjini miskinga berur.
Sulaymon[11] saltanatlik podshosen,
Masih anfoslik[12], Yusuf liqosen[13].
Oshar eldin seni yelganda oting,
Quyosh yanglig‘ jahonni tutti oting.

---

[1] *anjom* — oxir
[2] *Shom* — Suriya
[3] *saloyi oma* — ommaga ovoza, xalqqa targ‘ib
[4] *mulam* — rangli, nishonalik
[5] *ayoyin* — aytayin
[6] *o‘sh andin* — shundan keyingina
[7] *ma’dan* — kon
[8] *ganj* — xazina, boylik
[9] *kunj* — burj, sayyoralar qo‘nadigan manzil
[10] *taqviyat* — quvvat
[11] *Faridun* — qadimgi Eron podshosi
[12] *Sulaymon* — qadimgi yahudiy podsholaridan
[13] *Masih* — Iso payg‘ambarning laqabi, Masih anfoslik — Iso nafas
[14] *Yusuf* — payg‘ambarlardan, liqo — yuz

Agar ming yil tirilsa[1] Hotami Tay,
Sening oting eshitgach, yerlar oʻpgay.
Erur davlatqa diydoring tafovul[2]
Boʻlubtur ta'latinggʻa Mushtariy qul[3].
Ulus tuttung qamuq aqling kuchindin,
Cherikta qon tomar qamching uchindin.
Sanga jud-u[4] shijoat boʻldi pesha[5],
Shijoat birla judungdin hamisha.
Gahe Hotam uyolur bazm ichinda.
Gahe Rustam yuponur razm[6] ichinda.
Qachonkim ikki saf boʻlsa muqobil,
Sening chokarlaring oʻq koʻkrayur, bil.
Kirar razm ichra toʻygʻa kiru yangliq,
Achiqmish boʻri qoʻyga kiru yangliq.
Agar desam seni Rustam, yararsen.
Qiliching birla saflarni yorarsen.
Agar madhing bitisa koʻk dabiri[7],
Tuganmas ming yil ichra mingda biri.
Nechakim boʻlsalar koʻk ichra jovid[8],
Atorud bitgachi, borbatchi Nohid.
Quyoshdek davlating tobanda[9] boʻlsun,
Eshikingda yeti[10] koʻk banda boʻlsun.
Ayitsun banda Xorazmiy duolar,
Karamdin[11] har zamon qilgʻil atolar[12].

---

[1] *tirilsa* — yashasa
[2] *tafovul* — yaxshilik foli, bashorati
[3] *mushtariy qul* — saodatli sayyora
[4] *jud* — saxovat
[5] *pesha* — odat, rasm
[6] *razm* — urush, jang
[7] *dabir* — kotib, koʻk dabiri — Atorud sayyorasi
[8] *jovud* — abadiy
[9] *tobonda* — porlovchi, nurli
[10] *yeti* — yetti
[11] *karam* — saxiylik, mehr-shafqat
[12] *ato* — tuhfa, in'om

Sano[1]din o'zga nav atlas to'quyin,
Qish o'rtada[2] bahoriyot[3] o'quyin.
Kim ujmoh tur[4] sening bazming binosi,
Hamisha yoz erur, jannat havosi.

## G'azal

Qadah chavruldi[5] ush bo'ston ichinda,
Xush ichgil rohni[6] rayhon ichinda.

Chaman farroshi[7], ya'ni tong nasimi,
Gulafshonlik qilur bo'ston ichinda.

Ochildi yoz, kechikti ul kim erdi,
Chaman Yusuflari zindon ichinda.

Chechak yaproqlari yerg'a tushubtur,
Aningdekkim, aqiqlar qon ichinda.

Kel, ey ujmoh guli, chimg'ong'a[8] chiqqil,
Bu kun o'lturmag'il ayvon ichinda.

Bizning bek yodig'a ishrat qiloli,
Nechokim yo'qturur biz son ichinda.

Muhammad Xo'jabek, ulkim Alitek,
Ukush[9] javlon qulur — maydon ichinda.

---

[1] *sano* — maqtov, madh
[2] *qish o'rtada* — qish o'rtasida
[3] *bahoriyot* — bahor ta'rifiga bag'ishlangan she'rlar
[4] *ujmoh* — jannat.
[5] *chavruldi* — aylandi
[6] *roh* — bu o'rinda may
[7] *farrosh* — supurib-sidiruvchi
[8] *chimg'on* — o'tloq, sabzavor
[9] *ukush* — ko'p

O‘qi nogah agar sandong‘a[1] teksa,
Boshog‘i itlanur[2] sandon ichinda.

Ayo sohibqironekim[3] uzarlar,
Qilichingdin adular[4] qon ichinda.

O‘kush yillar yaratqon boqiy tutsun,
Hayotingni, begim, davron ichinda.

Nishon bermasakim er mislingizni,
Iroq-u Rum-u ham Ka’non ichinda.

Xorazmiyning ketib aqli boshidin,
Turur tik surati, yo‘q jon ichinda.

## Vasf ul-hol[5] aytur

Yigitsen, boda ichkil, nuql[6] oshog‘il,
Bugundin sen yuz ellik yil yashog‘il.

Kim asru[7] bevafodur bu zamona,
Jahon qolmas kishiga jovidona[8].

Ulusqa[9] rahm etib, g‘amxor bo‘lg‘il,
Hamisha shod-u barxurdor[10] bo‘lg‘il.

Jahonni ezgu oting tutti mutlaq,
Yamon ko‘zdin yiroq tutsun seni haq.

---

[1] *sandon* — temir kunda
[2] *itlanur* — yo‘qolur (sandonni teshadi)
[3] *sohibqiron* — baxtli yulduz egasi, saodatli shoh
[4] *adu* — dushman.
[5] *vasf ul hol* — hol ta’rifi
[6] *nuql* — ovqat, «boda ichkil» — ko‘chma ma’noda hayotdan bahra olgil deganidir
[7] *asru* — juda,
[8] *jovidona* — abadiy
[9] *ulus* — el, xalq
[10] *barxurdor* — baxtli, baxramand

Muhabbat birla jonindin bu miskin,
Duo qildi, ijobat[1] bo'lsun omin.

Muhammad Xo'jabek madhin tugattim,
«Muhabbatnoma»ni bunyod ettim.

## Avvalg'i nomani aytur

Ayo ko'rk ichra olam podshohi,
Jahon tutti sening husnung sipohi[2],

Pari ruxsora[3]larning ko'rkaboyi[4],
Yuzung navro'z-u, qoshing bayram oyi[5].

Ko'ngul shirin so'zungg'a bo'ldi Farhod,
Ko'zung Kashmir jodusig'a ustod.

Qaro meng[6] ol[7] yang'oqingga[8] yaroshur,
Boshim doyim adoqing'a[9] yaroshur.

Bo'yung sarv-u sanubartek[10], beling qil,
Vafo qilg'on kishilarg'a vafo qil.

Aqiqing[11] suhbatidin jon bo'lur so'z,
Qamartek[12] chehrangg'a boqsa qamar ko'z

---

[1] *ijobat* — qabul
[2] *sipoh* — lashkar
[3] *ruxsora* — yuz,
[4] *ko'rkaboy* — go'zal
[5] *bayram oyi* — yangi chiqqan oy
[6] *meng* — xol
[7] *ol* — qizil
[8] *yangoq* — yanoq
[9] *adoq* — oyoq
[10] *sarv-u sanubar* — chiroyli daraxtlar turi
[11] *aqiq* — qizg'ish rangli qimmatbaho tosh, bu yerda lab ma'nosida
[12] *qamar* — a) qamashtiradi; b)oy

Urur nargiz[1]laring novakni[2] jong'a,
Kular chehrang chechaktek arg'uvong'a[3].

Muhabbat nori[4] jondin ketmadi hech,
Qo'lum sim[5] olmangizg'a yetmadi hech.

Saroydin[6] bordi Chin-Moching'a[7] choving[8],
Qiyo boqsang bo'lur arslonlar oving.

Tabassum qilsangiz shakkar uyolur,
Tishing injusidin gavhar uyolur.

Jamoling yetti olamg'a sipahlar[9],
Qotingda[10] yer o'parlar jumla shahlar.

Falak ishqing yo'linda besar-u poy[11],
Isirg'ang donasi — Zuhra, yuzung — oy.

Latofat mulkida sultonsen, ey jon,
Qamuq boshtin-oyoqqa jonsen, ey jon.

Qatiq kulsang magar og'zing bilurg'oy[12],
Pari ko'rsa seni, mendak tilurg'oy[13].

Soching bir torina ming hur yetmas,
Yuzungning nurina ming nur yetmas.

---

[1] *nargis* — oq rangli gul, bu yerda ko'z
[2] *novak* — o'q kiprik
[3] *arg'uvon* — tanasi pushti, qizg'ish bo'lgan daraxt
[4] *nor* — o't
[5] *sim* — kumush
[6] *Saroy* — Saroy shahri, Oltin O'rda
[7] *Chin* — Xitoy, Mochin — Sharqiy Turkiston yerlari
[8] *choving* — ovozing
[9] *sipahlar* — lashkar yubordi
[10] *qoting* — olding, yoning
[11] *besar-u poy* — oyoq qo'lini yo'qotgan, besaranjom.
[12] *bilurg'oy* — bilinadi, ko'rinadi
[13] tilurg'oy — tilaydi

Agar bersa suyurg'ab[1] haq taolo,
Kerakmas sensizin firdavsi a'lo[2].

Ko'ngulning qoni qaynab, barcha toshqay,
Ko'zumning yoshidin kavsar[3] buloshqay[4].

Kishining sensizin ne joni bo'lsun,
Aningtek umrining ne soni bo'lsun.

Shakar erning[5] nobati Xizra[6] o'xshar,
Oyog'ing kimki o'psa mangu yoshar.

Jamolingtek kishining yo'q jamoli
Darig'o, bo'lmasa erdi zavoli.

Bukun yo'qtur, sen oytek ko'kta asra[7],
Qulung bechora Xorazmiyni asra.

## Masnaviy

Kel, ey soqi, keturgil bodayi nob[8],
Kula-o'yna-yu ichsunlar bu — ashob[9].

Kim ush yeldek kezar ayyomi foniy,
Ajaldin hech kishining yo'q amoni.

Saburdin yaxshi yo'qtur, pesha qilsam,
Bu yo'lda sabr yo'q, andesha qilsam.

---

[1] *suyurg'ab* — mukofot
[2] *firdavsi a'lo* — jannat
[3] *kavsar* — jannat-bulog'i
[4] *buloshqay* — buloqday oqadi
[5] *erin* — lab
[6] *Xizr* — abadiy barhayot payg'ambar
[7] *asra* — saqla
[8] *bodayi nob* — qizil sharob
[9] *as'hob* — do'stlar, jo'ralar

### Ikkinchi nomasini aytur

Salomim gulga elt, ey tong nasimi,
Kim erur oy quli, axtar nadimi[1].

Salomekim ko'ngul jonona aysa[2],
Yorur ko'zlar savodidin bitisa.

Salomimni tegur ul dilstong'a,
Rahmsiz bevafo jon-u jahong'a.

Salomimni tegur ul ko'rki boyg'a
Kim urur chehrasi ming ta'na oyg'a.

Salomimni tegur ul xushliqog'a,
Qamuq boshdin-oyoq obi baqog'a[3].

Ayitqil, ey bo'yung tubiy[4] tiboqi[5],
Qulung (ning) haddin oshti ishtiyoqi.

Ayitqil, ey visoling umr bog'i,
Eshiging tuprog'i kavsar bulog'i.

Ayitqil, ey so'zi yolg'on-jafokor,
Qaroqlari[6] qaroqchi, o'zi ayyor.

Ayit, ey mehring oz, ishvang farovon,
Netar ul og'izda muncha yolg'on.

Ayit, mendinkim, ul miskin urur oh,
Qachon engay[7] gadoning evina[8] shoh.

---

[1] *nadim* — xizmatkor
[2] *aysa* — aytsa
[3] *obi baqo* — hayot suvi, adabiy tiriklik suvi
[4] *tubiy* — jannat daraxti
[5] *tiboq* — misol
[6] *qaroqlari* — qorachug'lari
[7] *engay* — kelish, qo'nish, mehmon bo'lish
[8] *ev* — uy

Qachon qilg'ay ko'zumni yoqtu[1] ul oy,
Erur yuzi quyoshtek olamoroy[2].

Qachon la'ling qadahlar no'sh[3] qilg'ay,
Karashmang bandani madhush[4] qilg'ay.

Zihi farxunda[5] toli baxtiyore,
Kim ul hazratta[6] bir kun topsa bori.

Yuzungdin bilgurur davlat nishoni,
O'ramung tuprog'i[7], baxt oshiyoni.

Jahon tutti jamoling, dod qilg'il,
Bu miskinni birar ham yod qilg'il.

Seningdek podshoning marhabosi,
Meningtek ming gadoning xun bahosi.

Kuchum yetkuncha ko'p qildim vafolar,
Vafoliq qulini asrar podsholar.

Manga sensiz o'lumdur bu hayotim,
Sening mehring bila yo'g'ruldi zotim.

Ko'ngulg'a o'zganing mehrin yovutmon[8],
Yiroqlik birla men sizni unutmon.

Erurman vaslingg'a doyim talabgor,
Nechakim tun uzun bo'lsa tongi bor.

---

[1] *yoqtu* — yorug'
[2] *olamoroy* — olamni bezatadigan
[3] *no'sh* — ichish
[4] *madhush* — behush
[5] *farxunda* — saodatmand, yaxshi, muborak
[6] *hazratda* — hazratdargoh, podsho huzuri
[7] *uramung* — izing, makoning
[8] *yovutmon* — yaqinlashtirmayman

Topilg‘ay maqsudum tabqungda[1] bori,
Saodat qilsa Xorazmiyg‘a yori.

Og‘ir uyquchi baxtim necha yotqay,
Visoling mashriqidin[2] ham tong otqay.

**Masnaviy**

Kel, ey soqiy, keturgil jomi Jamni[3],
Kishining ko‘nglidin may yur[4] g‘amni,

Kim oshti ko‘kka ohim ihtiroqi[5],
Kuyurdi ko‘nglumi dilbar firoqi.

Saburdin[6] yaxshi yo‘qtur pesha qilsam,
Bu yo‘lda sabr yo‘q andesha qilsam.

**Uchinchi nomasin aytur**

Ayo xurshidtek olam charog‘i,
Munavvar chehrangiz firdavs bog‘i.

Qamuq ko‘rkluklar uzra podshosen,
Masih anfosliq, Yusuf liqosen.

Bo‘yungtek sarv yo‘q bo‘ston ichinda,
Yuzung nuridin oy nuqson ichinda.

Jahon bo‘ldi jamolingdin munavvar,
Zihi husn-u jamol Allohu Akbar![7]

---

[1] *tabqu* — yoningda, vaslingda

[2] *mashriq* — sharq.

[3] *jomi Jam* — afsonaviy podshoh Jamshid ixtiro qilgan jom, ichidagi mayi tugamaydigan va olamni ko‘rsatib turadigan jom

[4] *yur* — yuvadi, yuvar

[5] *ihtiroq* — yonish, alanga

[6] *sabur* — chidamli, sabrli

[7] *Allohu Akbar* — Alloh buyuk

Qilur zulfing qamuq olamni shaydo,
Bo‘lur jodu ko‘zingdin fitna paydo.

Yarar ming jon bir ishkoling[1] fidosi,
Ko‘zum mardumi[2] xolingni fidosi.

Seni ko‘rgan o‘zindin yot bo‘lur,
Ruhungni[3] ko‘rsa ming shah mot bo‘lur.

Iki zulfung ko‘ngullarni panohi,
Eshiking tuprog‘i jon sajdagohi.

Raqibingdur tikan, siz toza gulsiz,
Chechak chimgan aro bo‘lmas tikansiz.

Shakardin totli so‘zli dilrabosen,
Dareg‘okim chechakdek bevafosen.

Sening yoding qilurmen ko‘p g‘azalda,
Kim erdum onung‘a oshiq azalda.

Mango haddin oshurma bu jafoni,
Ko‘zungdin solma bu miskin gadoni.

Eshitkil bu g‘azalda ishlaridin,
Muhammad Xo‘jabek aymishlaridin.

## G‘azal

Jahonda sentekin jonon yo‘q, ey jon,
Sening dardinga hech darmon yo‘q, ey jon.

Aningdek yerga qo‘l sundi ilikkim,
Yiroqtin boqmag‘o imkon yo‘q, ey jon.

---

[1] *ishkol* — qiyinchilik, mushkullik
[2] *mardum* — qorachiq
[3] *ruh* — yuz

Bu kun ming jon bila kimki ko'ngulni,
Sango bermas, taninda jon yo'q, ey jon.

Yeti iqlim ichinda ko'rkka holi,
Seningtek bir tag'i sulton yo'q, ey jon.

Bizning mazhabda oshiqlarni sizlar,
Agar o'ltursangiz tovon yo'q, ey jon.

Unutting bu Muhammad Xo'jani, oh,
Bizningteklarga angda son yo'q, ey jon.

Seni jonimdin ortuqroq sevarmen,
Bu so'zda, haq bilur, yalg'on yo'q, ey jon.

Sening ishqingda sayrarga Xorazmiy,
Bu kun olamda bir bo'ston yo'q, ey jon.

## Masnaviy

Kel, ey gulchehra soqiy, may[1] keturgil,
Meni hayrat maqoming'a yeturgil.

Habibim naqshidin ma'ni buloyin[2],
Tahayyurda[3] o'zumdin qurtuloyin[4].

Saburdin[5] yaxshi yo'qtur pesha qilsam,
Bu yo'lda sabr yo'q andesha qilsam.

## Beshinchi nomasin aytur

Ayo gulchehralar molik riqobi[6],
Qamuq olam sening g'amzang xarobi.

---

[1] *may* — bu yerda ilohiy fayz timsoli, soqiy — pir ma'nosida
[2] *bulmoq* — topmoq
[3] *tahayyur* — hayronlik
[4] *qo'tuloyin* — qutilay
[5] *sabur* — chidamli, sabrli
[6] *riqob* — uzangi

Latofat mulkining sohibqironi,
Muvofiq surating birla maoni[1].

Xiraddin ozdurur g‘amzang xumori,
Yangoqlaring Xalilulloh nori.

Sening husnung qamuq olamda mashhur,
Yuzungdin kizlanibtur xuld[2] aro hur.

Ko‘ngulga jondin ortug‘roq keraksen,
Pari-yu hurdin ham ko‘rkluraksen.

Farishta ko‘rsa bo‘lg‘ay sizga moyil,
Sizingtek kimda bor shakl-u shamoyil.

Yarar jon desalar yoqutungizga,
Teng etmon Zuhrani[3] Xorutungizga[4].

Men asir-u benavo, siz muhtashamsiz[5],
Latif-u, nozik-u zebo sanamsiz.

Qilur o‘z jonig‘a qasd, o‘zi boyiq,
Gadoyekim bo‘lur sultona oshiq.

Mening dardimg‘a darmon vasl erur bas,
Vale hargiz ulashmas gavhara xas.

Sabotek[6] bilmas oxir o‘z chog‘ini,
Bosar har dam eshiging tuprog‘ini.

Kuyar ko‘nglum saboning ul ishidin,
Nechukkim kuysa xirmanlar yashindin.

---

1 *maoni* — ma’nolar, mazmun, siyrat
2 *xuld* — jannat
3 *Zuhra* — sayyora nomi
4 *Xorut* — yerdagi ayolga oshiq bo‘lgani uchun xudo g‘azabiga uchragan farishta
5 *muhtasham* — boy, hashamatli
6 *sabo* — sharqdan esadigan tong shamoli

Kular oy husnunga gultek engingiz[1],
Qarodur lola ko‘nglitek mengingiz.

Menga ujmoh erur vasling huzuri,
Yuzungdin shu’la urur tengri nuri.

O‘ramung itlarining ittihodi,
Ko‘ngullar maqsudi, jonlar murodi.

Chechak dermen yuzungizga, qamar ham,
Xaloyiq sevganin xoliq sevar ham.

Sening ishqing kamandi[2] bizni tortar,
Jamoling ravnaqi olamni o‘rtar.

O‘shul kunkim, seni xoliq yaratti,
Seni dilbar, meni oshiq yaratti.

Manga tabqungda[3] hargiz bo‘lmadi son,
Kishi ul saltanatni bulmas oson.

Aningkim sidqi bo‘lsa sizga zohir,
Ani sizteklar asrar bo‘lur oxir.

Nechakim bersa chehrang ko‘zlari nur,
Chechaktek bo‘lmag‘il husnungga mag‘rur.

Sening ishqingda Xorazmiy yo‘qoldi,
Valekin yer yuzinda oti qoldi.

## Masnaviy

Kel, ey oy yuzlu dilbar, tut biror qo‘sh[4],
Biror qo‘sh birla qilg‘il bizni madhush.

---

[1] *eng* — yuz
[2] *kamand* — arqon
[3] *tabqu* — xizmat
[4] *qo‘sh* — qadah

Bo‘loli aysh-u ishrat peshalardin,
Qutulsun ko‘nglumiz andeshalardin.

Saburdin yaxshi yo‘qtur pesha qilsam,
Bu yo‘lda sabr yo‘q, andesha qilsam.

### Oltinchi nomasin aytur

Ayo bo‘yi sanubar, chehrasi oy,
Quyosh yanglig‘ jamoling olamoroy.

Xating to‘tisi la’l uzra qo‘nub bor,
Beribtur pistaga qand-u shakar bor.

Turubtur ko‘zda qaddingiz xayoli,
Aningdekkim suv uzra tol niholi.

Sening chehrangda, ey firdavs sarvi,
Engin qon birla yur chimgon tazarvi[1].

Yuzung nuri quyoshning nurin o‘rtar,
Saqoqing[2] shu’lasi olamni o‘rtar.

O‘tursang o‘lturur fitna, ketar g‘am,
Agar qo‘psang qiyomatlar qo‘por ham.

Sumantek orazing guldur tikansiz,
Menga do‘zax erur ujmoh sensiz.

Yu(zun)guzda ko‘runur ko‘zgutek nur,
Bo‘yunguzg‘a latofat kisvati[3] tur[4].

Tishing, la’ling guhar jon durji[5] ichra,
Yuzung, qoshing quyosh oy burji ichra.

---

[1] *tazarv* — tustovuq, qirg‘ovul
[2] *saqoq* — iyak
[3] *kisvat* — kiyim
[4] *tur* — loyiq, tekis
[5] *durj* — qutti

Ne bilur qadringizni tekma[1] nodon,
Guhar qadrini a'mo[2] bilmas, ey jon.

Ko'zumdin har zamon yultek[3] farovon
Visoling orzusindin ko'p oqar qon.

Ko'ngullar ohidin iymangil, ey shoh,
Kim oyina to'nar[4] ko'p qilsalar oh.

Jahon tutti qaro zulfung balosi,
Kuyurdi xalqni chehrang yulosi[5].

Bo'yun sundum bu yo'lda ming balog'a,
Ko'ngul parvona bo'ldi ul yulog'a.

Bilursizkim erur ayyomi foniy,
Nechuk haddin oshurursiz jafoni.

Jahonda saltanatlar qul bila xush,
Chamanning gullari bulbul bila xush.

## O'ninchi nomasin aytur

...O'lumdur bizga jononsiz tirilmak,
Mahol erur tana jonsiz tirilmak.

Ko'ngul mehri nazar yo'lindin ortar,
Nigori javrini jon birla tortar.

Husnni to huvaydo[6] qildi xoliq[7],
Husn birla vafo bo'lmas muvofiq.

---

[1] *tekma* — har qaysi, har biri
[2] *a'mo* — ko'r
[3] *yultek* — buloqdek, chashmadek.
[4] *to'nar* — xiralashadi
[5] *yulo* — yolqini, olovi
[6] *huvaydo* — paydo, ko'rinish
[7] *xoliq* — yaratuvchi, tangri

Jafodin ingramas bu yo'lda ushshoq[1],
Vafodin javringiz ming qatla xushroq.

Ayurmen, yuz nechakim kelsa mehnat,
Jafo sizdin, tag'i bizdin muhabbat.

O'g'on Yusuf jamolin sizga berdi,
Muhabbat kimiyosin[2] bizga berdi.

Bu Xorazmiy «Muhabbatnoma»sini,
Atorud ko'rdi, soldi xomasini[3].

## Masnaviy

Kel, ey soqiy, keturgil xush sabuhiy[4],
Kim ushbu dam erur jonning futuhi[5].

Icholing bodani gullar so'liyor,
Tanimiz oqibat tuproq bo'liyor.

Bu yerga yetti so'z ta'xir[6] bo'ldi,
Burun o'n dedim, u o'n bir bo'ldi[7].

## Munojot

Ilohi, otqu[8] qilg'il jonimizni,
Xalaldin saqlagil imonimizni.

Tikandin qudrating paydo qilur gul,
Xato ko'p keldi men quldin, kechurgil.

---

[1] *ushshoq* — oshiqlar
[2] *kimyo* — yonish ilmi, misning olov ta'sirida oltinga aylanishi
[3] *xoma* — qalam
[4] *sabuhiy* — tong saharda ichiladigan may
[5] *futuh* — g'alaba, xushnudlik
[6] *ta'xir* — oxirlandi, oxirda qoldi
[7] o'n birinchi noma forsiydir, forsiy nomalar qoldirildi
[8] *otqu* — pokiza

Ayo farxunda toli, tal'ati kun,
Seni tengri murodingg'a tegursun.

Muhammad Xo'jabek, Jamshedi soniy[1].
Jahonning orzusi-yu xalq xoni.

Saodatni hunarg'a yor qilg'il,
Hunardin bizni barxurdor qilg'il.

So'zum bikrini[2] ko'rguz shahg'a shirin,
Shahekim qildi Xisravlarni Shirin.

Ayoyin emdi bir qit'a eshitg'il,
Nechukmen hol-u ahvolimni bilg'il.

## Qit'a

Tama dominda qolur qush emasman,
Talim ayvon uza uchqon humomen.

Qilichtek til bila tuttum jahonni,
Qanoat mulki ichra podshomen.

Xarobot[3] ichra masjidda yerim bor,
Kim ush ham rindmen[4], ham porsomen[5].

Necha hashamatli sulton bo'lsa bo'lsun,
Ayitmon mol uchun madh-u sano men.

Qiyomatqa tekin[6] qolsun oting teb,
Sening tabqungda bo'ldum oshno men.

---

[1] *soniy* — ikkinchi
[2] *bikr* — qiz bola, toza, bokira ma'nosida
[3] *xarobot* — xarob yer, bu yerda: uzlat, go'sha, joy
[4] *rind* — olam ishlaridan chekinib, xudo yodida sarxush yuradigan kishilar
[5] *porso* — taqvodor kishi
[6] *tekin* — gacha

## Xotimatul-kitob

«Muhabbatnoma» so‘zin munda ayttim[1],
Qamug‘in Sir yaqosinda bitidim.

Nazar birla agar Jam sen, gar Osaf[2],
«Muhabbatnoma»(ni) qilsang musharraf[3].

O‘qig‘il fotiha dur qibla yoni[4],
Sevunsun banda Xorazmiy ravoni[5].

Bu daftarkim, bo‘lubtur Misr qandi,
Yeti yuz elli to‘rt ichra tugandi.

## Iltimosin aytur

Muni kim ishq birla bir o‘qug‘ay,
Haqiqat olamini munda bilg‘ay.

Ayitqon bu kitobni ham bitig‘ay,
Tilarmenkim duoda yod qilg‘ay.

## Fard

Niyozim[6] bu turar sendin, nigoro,
Unutma bandani, bahri xudoro[7].

---

[1] *aytmoq* — tugatmoq
[2] *Osaf* — Sulaymon payg‘ambarning dono vaziri
[3] *musharraf* — sharafli, sharaflash
[4] *qibla yoni* — qiblaga yoni
[5] *ravon* — jon, ruh
[6] *niyoz* — tilak, iltimos
[7] *bahri xudoro* — xudo haqqi

## XO‘JANDIY

Xo‘jandiy haqidagi ma’lumotlar bizga to‘liq yetib kelgan emas. Bu haqda adibning o‘z asarida — «Latofatnoma»dagina ayrim qaydlar mavjud, xolos. Taxallusiga qarab, uni Xo‘jand shahrida tug‘ilgan deb aytish mumkin. U Xorazmiyning «Muhabbatnoma»sidan ilhomlanib, unga javob tariqasida «Latofatnoma»ni bunyod etgan.

Asar o‘sha davrdagi hukmron — Mahmudxon sultonga bag‘ishlangan. Mahmudxon kichik Muhammadning o‘g‘li bo‘lib, u Tog‘ay Temurning avlodlaridan bo‘lgan. Tog‘ay Temur Xorazm xoni Jo‘jining o‘n uchinchi o‘g‘li edi. Mahmudxonning ikki marta taxt tepasiga kelgani ma’lum.

U birinchi marta 1411- yilda, keyin esa 1422—1424- yillarda Xorazm taxtida bo‘lgan.

Demak, Xo‘jandiy ham mana shu yillarda Xorazmda yashab ijod etgan. Ushbu ma’lumotlarga tayanib, adibning XIV asr oxiri, XV asrning birinchi yarmida yashab ijod etganini taxmin qilish mumkin.

Asar «Muhabbatnoma»ga javob — nazira tarzida yozilgan bo‘lsa-da, undan keskin farq qiladi. Xo‘jandiyning asari boshdan-oyoq masnaviy shaklida yozilgan.

Unda g‘azal, qit’a, fard va boshqa janr namunalari uchramaydi. Xo‘jandiy juda shirali ijod qilgan. Undagi so‘z o‘yinlari, ayniqsa, tajnislarning ko‘p qo‘llanishi, arabcha va forscha so‘zlar, ko‘proq o‘zbekcha imkoniyatlarni izlagani asarning ta’sirchanligini juda oshirgan.

## «LATOFATNOMA»

...Sahar vaqtinda kim sultoni xovar
Jamolidin jahon bo'ldi munavvar.

Olib nayza ilikga xusravi Chin,
Habash sultonini qavdi jahondin.

Shahi mashriq alam olamg'a urdi,
Sipohi zangi qo'rqub yuz yoshurdi.

Chiqardi ersa shoh xanjar belindin,
Habash sultoni qochti Rum elindin.

Sipohi turk buldisa sipohi,
Hazimat tutti hindular sipohi.

Xurusi subhdam faryod oshurdi,
Kecha zog'i yumurtqasin yoshurdi,

Tafakkurda turur erdim sahargoh,
Eshikdin bir juvone kirdi nogoh.

Firoq o'tida bag'ri pora bo'lg'on,
Elidin ishq uchun ovora bo'lg'on.

Aningkim ishqi yo'q andin ne hosil,
Sevar jononasisiz jondin ne hosil,

Aningkim bir sevar jononi yo'qtur,
Haqiqat bil tanida joni yo'qtur.

Ne bilsun tekma nodon ishqbozi,
Haqiqat bo'lmasa bori majozi.

Ayur kim so‘z ichinda uz bag‘oyat
Ne bo‘lg‘ay qilsangiz bizga inoyat.

Seni shoir deb ayturlar xaloyiq
So‘zungdin tuhfa keltur bizga loyiq.

Tilarman sendin, ey koni malohat,
Ki bersang so‘z bilan jonimg‘a rohat.

Muhabbat jomidin ichsang sharobe,
«Muhabbatnoma»ga aysang javobe.

Qabul ettim qabuliyat yo‘q erkan,
Fasod oldi salohiyat yo‘q erkan.

Boqib so‘z shohidining yuzin ochtim,
Boshig‘a durr-u javhar, inju sochtim.

Tafakkur bahriga bottim hijobsiz,
Chiqardim durr-u javhar ko‘p hisobsiz.

Riyozat bag‘riga soldim o‘zumni,
Imorat silkina torttim so‘zumni.

Tilimda so‘z, elimda xoma bo‘ldi,
«Latofatnoma» ham o‘n noma bo‘ldi.

Tabiattin chiqardim nazmi bisyor,
Ajunda bulmadim ezgu xaridor.

So‘zim chin donadur, nodon ne bilsun,
Bale odam tilin hayvon ne bilsun.

Xirad aytur mana tarxona borg‘il,
Salotin sarvari sultona borg‘il.

Maoni bir badantek ruhi uldur,
Qamug‘ shoirlarning mamduhi uldur.

Jamoli birla joning toza bo‘lsin,
Shohim oti baland ovoza bo‘lsin.

O‘zum birla o‘zum andesha qildim,
Shohim madh-u duosin pesha qildim.

Ayo faxri salotin, shohi davron,
Zamona mafxari Mahmud tarxon.

Ajun faxri shahanshohi zamona,
Sifoti savlating to‘ldi jahona.

Zihi sohibqiron arslon yuraklik,
Maoni majlisi ichra keraklik.

Saxovat bobida chun Hotami Tay,
Shijoat mulkida chun Kovus-u Kay.

Qiliching haybatidan Rustami Zol,
Qilibdur dunyoda g‘or ichra inzol.

Jahon tindi sening adling kuchundin,
Yoshin yashnar qilichining uchindin.

Saxovat mulkida sohibqadamsen,
Latofat ma’dani koni karamsen.

Begim, adling qamug‘ olamg‘a to‘ldi
Quyosh yanglig‘ sifoting jilva bo‘ldi.

Jamoling aksidin xurshed olur nur
Oting bo‘ldi qamug‘ olamda mashhur.

Bulut ichra yoshundi oy yuzungdin,
Shakar sizdi qamish ichra so‘zungdin.

Quyosh yuzung ko‘rib yerga yiqildi,
Adog‘ing tufrog‘ini surma qildi.

Falak boshi bila evrulsa ming yil,
Seningtek qilmag‘ay dunyoda hosil.

Xirad shatranjini uttung jahondin,
Seningtek lutfung bila to‘ldi jahondin.

Maoni ichra, shohim, qil yorarsen,
Ajunda har ne qilsang qil, yararsen.

So‘z aymoq siz bikin dono qotinda,
Quduq qazmoq erur daryo qotinda.

Valekin mo‘r kelturdi yaroqin,
Sulaymong‘a chevurtkaning ayog‘in.

Sulaymontek erur joh-u jaloling,
Xo‘jandiytek zaif bo‘lsun chumoling.

Asar qilsa agar lutfung jamoli
Adoq ostinda qolmag‘ay chumoli.

Saxovat ichra sen mingda bir ersen,
Inoyat qil Ho‘jandiyga biror sen.

Hamisha zoti poking bor bo‘lsin,
Saodat, baxt-u davlat yor bo‘lsun.

# SAKKOKIY

*«Uyg'ur iboratining fusahosidin va turk alfozining bulag'osidin Mavlono Sakkokiy va Mavlono Lutfiykim, birining shirin abyoti ishtihori Turkistonda beg'oyat va birining latif g'azaliyoti intishori Iroq va Xurosonda benihoyatdurur ham devonlari mavjud bo'lgay».*

**Alisher Navoiy**

Alisher Navoiyning ushbu bahosi Sakkokiyning o'z zamonasida juda mashhur bo'lganini hamda she'riyatining xalq va ijod ahli orasida keng yoyilganini ko'rsatadi.

Sakkokiy — adibning taxallusi. Uning nomi ma'lum emas. «Sakkokiy»ning ma'nosi «pichoqchi» demakdir. Bu adib shug'ullangan kasbga ishora. Sakkokiyning tug'ilgan va vafot etgan yillari ma'lum emas. Ammo u yozgan asarlar orasida bir necha qasidalar mavjud. Bu qasidalar aniq bir tarixiy shaxslarga bag'ishlangan. Ular orasida Xalil Sulton, Arslon Xo'ja Tarxon, Xo'ja Muhammad Porso va Ulug'beklar bor.

Ma'lumki, Xalil Sultonning hukmronlik yillari 1405—1409-yillarga to'g'ri keladi. Arslon Xo'ja Tarxon Ahmad Yugnakiyning «Hibat ul-haqoyiq» asarini ko'chirtirgan shaxs sifatida tarixda qolgan.

Bu voqea 1444- yilda Samarqandda sodir bo'lgan edi. Mirzo Ulug'bekning hayot sanalari esa 1394—1449- yillarga oid.

Agar qasida yozish ancha murakkab ish bo'lib, buning uchun muayyan ijodiy tajriba to'planishi zarurligini e'tiborga olsak, Xalil Sultonga bag'ishlangan qasida yozilgan paytlarda (1405—1409-

yillar) Sakkokiyning qalami anchagina charxlanganini his etish mumkin. Demak, Sakkokiy XIV asrning ikkinchi yarmida, ehtimolki oxirgi choragida tug'ilgan.

Sakkokiy o'zbek va fors-tojik tilidagi manbalarni puxta o'rganib chiqqan, ulardan o'z asarlarida ijodiy foydalangan. Adib asarlarini mutolaa qilish jarayonida Firdavsiy, Nizomiy Ganjaviy, Shayx Muslihiddin Sa'diy, Xo'ja Hofiz Sheroziy singari mashhur adiblardan ijodiy oziqlanganini his etish mumkin. Ammo turkiy tilda yaratilgan asarlar Sakkokiy ijodiga kuchliroq ta'sir ko'rsatgan. Ayniqsa, xalq og'zaki ijodi Sakkokiy ijodining gurkirab ketishida muhim omil bo'lgan. Sakkokiy — g'azalnavis shoir. Uning g'azallarida ishq, oshiqlik, hijron iztiroblari, visol lazzati, oshiq qalb kechinmalari juda ustalik bilan tasvirlanadi.

Adibning Ulug'bek haqidagi qasidasi ham mashhur. Qasidada Ulug'bekning odil shoh, zakovatli inson sifatidagi qiyofasi mahorat bilan chizib berilgan. Bular Sakkokiyning o'zbek adabiyoti uchun qo'shgan munosib hissasidir.

Sakkokiy ijodi zamondoshlarimiz zavq-u ehtiromiga har doim sazovor bo'laveradi. Ayni shu xislatlari bilan u ulkan tarbiya maktabi bo'lib ham qolaveradi.

### Kim ermas ul oy mubtalosi

Kim ermas ul oy mubtalosi,
Yolg'uz menga yo'q aning balosi.

Tushti bu zaif jonimg'a dardi,
O'lmaktin azin yo'q ul davosi.

Bergusi g'arib boshimni yelga,
Ruxsora-u zulfining havosi.

Kim ko'rsa aning ko'zini aytur:
Ne turfa erur bu turk balosi?

Turkona ir irlag'uncha oning,
Kuydurdi meni yalay-bulosi.

Oyina sening yuzing ko'rubon,
Lof ursa, yuzunda yo'q safosi.

Dard-u, g'am-u, ranj-u, men-u o'lmoq
Sakkokiyga bo'ldi jon g'izosi.

## Ey gul...

Ey gul, yuzingga hur-u pari bandayi joni,
Toltek bo'yung ozodi erur sarvi ravoni.

Xo'blar soni yo'q Chin-u, Xitoy, Xo'tan ichra,
Yetmas sanga lekin tilagan dunyoda soniy.

Ul tishing-u erningni ko'rib bir kularingda,
Bu ikki ko'zum la'l-u guhar bahri-yu koni.

Yuzingni qilur toza ko'zum yoshi-yu ohim,
Gul toza bo'lur topsa vale ob-u havoni.

Ushshoq qonin to'kkali elga qilich olsang,
Kim ilgaru tutmas bo'yun — o'z bo'ynina qoni.

Oydur sening olingda bu kun bir habashiy qul,
Tonsa yuzida zohir o'lur dog' nishoni.

On derlar emish ko'rklu kishilar namakingga,
Sakkokiy sening yuzunga boqsa ko'rar oni.

## Sentek jahonda...

Sentek jahonda ko'zlari ayni balo qani?
Mentek aning balosi bila mubtalo qani?

Erning aqiqi garchi jahonda yagonadur,
Chehram mengizli ham yana bir qahrabo qani?

Ko'zni g'ubor tutti firoqingda yig'la-yu,
Erning tuzindin o'zga anga to'tiyo qani?

La'ling sharobi bo'ldi ko'ngul dardina da'vo,
Bu dard jong'a yetti, vale ul davo qani?

Yuzumni oltin etti sening ishqing, ey sanam,
Mundog' boqoni oltin etar kimyo qani?

Qadd-u hadingg'a sarv-u gul o'zun tutar shabih,
Onlar bo'y-u yuzinda bu ob-u havo qani?

Husnung zakoti bergali bir qulni izlasang,
Sakkokiytek bu dunyoda bir benavo qani?

## QASIDA

### Ulug'bek madhi

Jahondin ketti tashvish-u mabodoyi amon keldi,
Xaloyiq, aysh eting, bu kun sururi jovidon keldi.

Tan erdi bu ulus barcha aningtek joni bor yo yo'q,
Bihamdillah o'g'on fazli bila ul tanga jon keldi.

Bu mavkib gardi surmosi topilmas erdi berib jon,
Ko'rung ko'z birla haq suninkim o'sh xush roygon keldi.

Alamtek barcha beklarning boshi ko'kka kerak teksa,
Kim onlar tak'ya qilg'oli bu qutlug' oston keldi.

Jahondin Ahraman ketib musaxxar bo'lg'oy ins-u jon,
Kim o'sh taxtini yel ko'trub Sulaymoni zamon keldi.

Boyindi taxtining qadri, o‘zung toj ko‘kka toshlodi,
Adolat bog‘i sabz o‘ldi, chu No‘shiravon keldi.

Kerak jon bulbuli tun-kun navodin tinmasa bir dam,
Chu do‘stlarig‘a xurram yoz, adularg‘a xazon keldi.

Raiyat qo‘y erur, sulton anga shubon-u yo bo‘ri,
Bo‘ri o‘lg‘o-yu qo‘y ting‘oy, chu Musotek shubon keldi.

Bu kundin so‘ngra ko‘p ting‘oy raiyatlar rioyatdin,
Ulus haqqida ming turla atodin mehribon keldi.

Ko‘ngullar bo‘ldi xush ravshan ko‘rub qolmadi bir zarra,
Qorong‘ulik ketib, holi chu xurshidi zamon keldi.

Sevunsun xisravi oliy guhar sulton Ulug‘bekkim,
Shahanshoh Shohruhbektek shahi xisrav nishon keldi.

Bu shahning lashkari qaysi viloyat sori azm etsa,
Falakdin har zamon ul dam nidoyi «al-amon» keldi.

Bular elga qilich — nayza olib hayjoga kirganda,
Hech ish kelmodi a’dodin magar oh-u fig‘on keldi.

Bu lashkar yetkanin ko‘rsang yasob a’doning ustiga,
Sog‘ing‘oysen cherik ermas magar gurz-u sinon keldi.

Shahanshoho, sening oting shahi kishvarkusho erdi,
Ol emdi dunyoni ko‘ktin, laqab getisiton keldi.

Tavar-u qo‘y bikin dushman, ko‘rub baxting qaviysini,
O‘z ilgin bog‘lab ollingg‘a, zaif-u notavon keldi.

Kirib tulku bikin dushman, inida o‘lgay ochliqdin,
Ne qilsun ustina haybat bila sheri jayon keldi.

Quruq savdo pishurdi-yu, vale xom etti ishlarin,
Oxir ko‘rgul bu savdodin, boshig‘a ne ziyon keldi.

Ayo shoho, malak siyrat sening vasfing so‘zi ichra,
O‘qiyin emdi olingda yana bir doston keldi.

Eshiging tuproqi majruh bo‘lg‘on jon-u tanlarg‘a,
Shifoliq marhami bo‘ldi, bisoti parniyon keldi.

Nekim No‘shiravon adl ishi ichra qildi taqsirin,
Qamug‘ing‘a aning bir-bir, sharif zoti zamon keldi.

Salotin dunyoda ko‘p keldi-yu, kechti seningtek bir,
Falakning gar tili bo‘lsa ayitsunkim, qachon keldi.

Malaktek zuhd-u toatda ishingni muntaho qilding,
Bu ishdin lojaram sidra senga adno makon keldi.

Qachon Kayvon bikin onlar saroy-u toqi oliyg‘a,
Tilosa posbonliqni, shahi Hinduston keldi.

Sening bazmingda kelturub, eshikka Zuhrani gardun,
Dedi tanda eding adno, kanizak madhxon keldi.

Gadolar roygon topg‘oy zaruriy moli Qorunni,
Yadi bayzo bikin ilging, jahong‘a zarfishon keldi.

Ulusqa to‘y berur bo‘lsang, qo‘yub oltin kumush girda,
Murassa’minjular birla, falaktin ikki xon keldi.

Qilich yashnatsang urushta, aning kay shu’lasin dushman,
Ko‘rub aytur: Qamug‘, hay-hay, qoching, barqi yomon keldi.

O‘qungni ko‘rsa sahmingdin so‘ngugtek titrar a’zosi,
Degay a’dokim o‘sh jong‘a, baloyi nogahon keldi.

Kishikim qahringga uchrar, shaqovat birla ul bordi,
Vale lutfingni topg'ong'a, saodatdin nishon keldi.

Shaho, lutfungni topqom deb duochi banda Sakkokiy,
Belin joni bila bog'lab, bu xizmatga ravon keldi.

Erurman xonadoningning ko'ngul birla duochisi
Menga burhon tilosalar, so'zum xud chin ayon keldi.

Mamolik nazmi-yu, dinning qurug'idur sharif zoting,
Nabitek shar'iy ishingda, zamiring xurdadon keldi.

Jahonda qarnlar tirik bo'lub izzat bila turg'il,
Azal vaqtida chun oting, shahi sohibqiron keldi.

# ATOIY
## (XIV asr oxiri — XV asrning birinchi yarmi)

Atoiyning tarjimayi holiga oid toʻliq manba va materiallar saqlangan emas. Ayrim qisqa maʼlumotlar Alisher Navoiy tomonidan bildirilgan. Jumladan, «Majolis un-nafois» asarida: «Mavlono Atoiy Balxda boʻlur erdi. Ismoil ota farzandlaridandur, darveshvash va xushxulq, munbasit (oq koʻngil) kishi erdi. Oʻz zamonida atrok (turkiylar) orasida koʻp shuhrat tutti», — deyilgan.

Atoiy oʻzbek adabiyoti tarixida alohida mavqega ega boʻlgan shoirdir. U Lutfiy, Gadoiy, Sakkokiy singari ijodkorlar qatorida oʻzbek adabiyoti, oʻzbek adabiy tili ravnaqi uchun astoydil kurashib, katta mahorat egasi sifatida tanilgan edi. Shoirning ijodi, ayniqsa, gʻazalchilikda alohida oʻrin tutadi. Atoiy gʻazallari oʻzining sodda va ravonligi, vaznlarining oʻynoqiligi, tasvirining quymaligi va yuksak badiiyati bilan ajralib turadi.

Atoiy gʻazallarining tili sodda, ravon, yengil. «Qon boʻldi koʻngil...», «Ul sanamkim...», «Koʻngil olding...» kabi gʻazallarda inson koʻnglining nozik nuqtalari, ehtirosli kechinmalari koʻproq aks etgan. Bularning hammasi Atoiyni oʻzbek adabiyotidagi gʻazal janrining ustozlari darajasiga koʻtargan.

Atoiyning sodda, turkona gazallari nafis tasvirlar, dilbar ohanglarga toʻliq, shoir ozi aytganiday:

Gar oʻqur majlisda xonanda Atoiy sheʼrini, Zuhra chang qoʻpsor, qilur shams-u qamar zavq-u charoh.

## G'AZALLAR

### «Jamoling vasfini...»

Jamoling vasfini qildim chamanda,
Qizordi gul uyottin anjumanda.

Tamanno[1] qilg'ali la'lingni[2] ko'nglum,
Kishi bilmas anikim, qoldi qanda.

Chu jonimdin aziz jonona sensen,
Kerakmas jon manga sensiz badanda.

Manga ul dunyoda jannat ne hojat,
Eshiking tuprog'i basdur kafanda.

Solib borma meni, ey Yusufi husn,
Bukun Ya'qubtek bayt ul-hazanda[3].

Uzun sochingdin uzmasmen ko'ngulni,
Ayog'ing qayda bo'lsa, boshim anda.

Tilar el mansabi oliy, valekin
Atoyi sarvi ozodingg'a[4] banda.

### «Netti, ne bo'ldi»

Ey orazi shams-u qamarim[5], netti, ne bo'ldi?
Vey tishlari dur-u guharim[6], netti, ne bo'ldi?

Ko'nglum kuyarindin sanga men pand berurmen,
Ey marhami jon-u jigarim, netti, ne bo'ldi?

Sen bor ekan o'zga kishiga nazar etsam,
Chiqsun bu mening diydalarim, netti, ne bo'ldi?

---

[1] *tamanno* — orzu
[2] *la'l* — lab
[3] *bayt ul-hazan* — g'am uyi
[4] *sarvi ozod* — baland qad
[5] *shams-u qamar* — quyosh-oy
[6] *guhar* — gavhar

Gah javr ila o‘ltur meni, gah noz ila, sendin
Haqqoki mening yo‘q guzarim, netti, ne bo‘ldi?

Ey lu’bati Shirin, seni Farhod mengizlik,
Olamg‘a yoyildi sevarim, netti, ne bo‘ldi?

Umrumni sening qullug‘ungg‘a sarf qilibmen,
Ey o‘z qulidin bexabarim, netti, ne bo‘ldi?

Bir zarra chuchuk[1] so‘zni Atoiydin ayarsen,
E lablari shahd-u shakarim, netti, ne bo‘ldi?

## «Ko‘ngulni olg‘ali...»

Ko‘ngulni olg‘ali zulfung kamandi[2],
Parishon bo‘ldi g‘amdin band-bandi.

Necha daf’i xumor[3] etmas, ko‘rungkim,
Labi la’lingdadur ma’juni[4] qandi.

Muloyimdur bo‘yung madhin o‘qurda,
Maqomi «Rost» ohanggi balandi,

Manga darmon hamin bas[5] buki derlar.
Seningdek marhami jon dardmandi,

Ne nisbat sarv-la qadding bilankim,
Erur ul bog‘bonlarning lavandi[6].

Angakim, ishq holi bo‘ldi g‘olib,
Asar qilmas nasihatgo‘y pandi,

Atoiy she’rining lutfini bilsa,
«Latofatnoma»din kechgay Xo‘jandiy[7].

---

[1] *chuchuk* — chuchuk, shirin
[2] *kamand* — arqon, ip
[3] *xumor* — mastlikning tarqalishi
[4] *ma’jun* — turli giyohlardan tayyorlanadigan ichimlik
[5] *hamin bas* — shu yetarli
[6] *lavand* — dangasa, yalqov
[7] *Xo‘jandiy* — XV asrda yashagan o‘zbek shoiri

## «Qon bo'ldi ko'ngul»

Qon bo'ldi ko'ngul firoqi[1] birla,
Kuydi jonim ishtiyoqi birla.

Zulfung cheriki[2] jamol mulkin[3]
Oldi ko'zung ittifoqi birla.

G'uncha sevunub to'nig'a sig'mas,
O'xshatmas o'qung bashoqi birla[4].

Majlisda chog'irdin[5] el usursa[6],
Men jomi jamoli soqi[7] birla.

To'squ[8] tilamakka haddimiz yo'q,
Sog'in[9] bore davr[10] oyoqi[11] birla.

Ishqinda qaro boshim oqardi,
Bir boqmadi ko'z qaroqi birla.

Ko'z o'ynatib uttilar[12] ko'ngulni,
Ikki qoshi juft-u toqi birla.

---

[1] *firoq* — ayriliq

[2] *cherik* — lashkar, qo'shin

[3] *mulk* — bu yerda: mamlakat, yurt ma'nosida. Baytning ma'nosi: Zulfing sochingning lashkari ko'zing bilan ittifoq tuzib, go'zallik mamlakatini egallab oldi

[4] *o'q* — kiprik, boshoq — kiprikning uchi. Baytning ma'nosi: agar sening kiprigingni uchi bilan birga qo'shib, g'unchaga o'xshatsam, g'uncha quvonganidan terisiga (to'niga) sig'maydi, ya'ni ochiladi

[5] *chog'ir* — may, bo'za

[6] *usursa* — mast bo'lsa

[7] *jomi jamoli soqiy* — soqiy jamolining jomi, ya'ni piri komil yoki ma'shuqa yuzini ko'rib, shavqidan mast bo'laman

[8] *to'squ* — boshqa, ortiqcha

[9] *sog'in* — qadah, sog'inmoq;o'ylamoq

[10] *davr* — davra ma'nosida va g'am, falak

[11] *ayoq* — qadah, soqiy va oyoq ma'nolarida kelgan

[12] *uttilar* — yutdilar, oldilar

Oshiqqa jafo qilding, valekin
Asr-u dag'i yo'q, yiroqi birla.

Xo'blardin Atoiy lutf istar,
Xonlarg'a ne ish yasoqi birla[1].

### «Ey, begim»

Ey, begim, ushbu yuz degul[2], shams bila qamarmudur?
Ey, begim, ushbu so'z degul, shahd bila shakarmudur.

Ko'z uchidin qiyo-qiyo sheva bila boqishlaring,
Jon tamurin qiyor[3] uchun tig'mu yo nazarmudur?

Bodi saboki, kelturur jong'a soching nasimini,
Shahri Saboning[4] elchisi hudhudi[5] xushxabarmudur?

Zulfi muanbaringkim, ul ko'zdin uchar uzun kecha,
Sarvi sihining[6] ustida zog'-u[7] abiri[8] tarmudur[9]?

Zori-yu nola kam qilay, rost ayt, ey posbon,
Itlaringa bu noladin har kecha dardisarmudur[10]?

La'li labing xayolidin bir guzar aylayin[11] dedim,
Joni azizdin, vale odamig'a guzarmudur?

So'rsang Atoiy holidin netti, ey podshohi husn,
Lutf-u karam gadoyig'a tengri uchun, zararmudur?

---

[1] *yasoq* — nizom, qoida
[2] *degul* — emas
[3] *qiyor* — qirqish
[4] *Sabo* — Sulaymon payg'ambarning sevgilisi Bilqis yashagan afsonaviy shahar nomi
[5] *hudhud* — sassiqpopishak
[6] *sihi* — tik, baland
[7] *zog'* — qarg'a
[8] *abir* — xushbo'y modda, anbar
[9] *tar* — ho'l
[10] *dardisar* — boshog'rig'i
[11] *guzar aylamoq* — kechmoq

## «Ul sanamkim»

Ul sanamkim[1], suv yaqosinda paritek oʻlturur,
Gʻoyati nozuklukindin suv bila yutsa boʻlur.

To magarkim, Salsabil[2] obina javlone qila,
Keldi jannat ravzasindin[3] obi kavsar[4] sori hur[5].

Ul ilikkim suvdin origʻtur, yumas oni suda,
Balki suvni pok boʻlsun deb ilik birla yuyur.

Emdi bildim rost ermish, balki koʻrdim koʻz bila,
Ulki derlar, suv qizi goh-goh koʻzga korinur.

Qoshlaring yosin Atoiy koʻrgali husn ichra toq,
Subhidam[6] mehroblarda surayi Yosin[7] oʻqur.

## Labing qonim toʻkarga...

Labing qonim toʻkarga tashnalabtur,
Dami Iso-yu oʻlturmak ajabtur.

Koʻtarmak boshni mahbub eshikindin
Muhabbat bobida tarki adabtur.

Meni oʻltur, vale quvma qoshingdin
Kim, enchu qulni quvmoq besababtur.

Manga vasling qachon yetsun, bilurmen,
Vale oshiq ishi sa’y-u talabtur.

---

[1] *sanam* — goʻzal

[2] *Salsabil* — jannat arigʻi, «Salsabil obina javlone qila» — Salsabil suvida javlon qilib»

[3] *ravza* — bogʻ

[4] *obi kavsar* — kavsar hovuzining suvi

[5] *hur* — jannat qizi. Baytning mazmuni: Salsabil arigʻida nozlanib choʻmilib shu ariq orqali jannat bogʻidan oʻtib, kavsar hovuziga qarab suzib keldi, shekilli

[5] *subhidam* — tong

[7] *Yosin* — «Qur’onning» 36-surasi

Atoiy qulg‘a bir lutf aylamassen,
Xulagu o‘g‘li, muncha ne g‘azabtur?!

## Sipehri husn ichinda

Sipehri husn ichinda moh, sen-sen,
Zamona xo‘blarig‘a shoh, sen-sen.

Tabassum qilsa la’ling jon bag‘ishlar,
Magar Isoyi Ruhulloh, sen-sen.

Agar hur-u pari bo‘lsa kerakmas,
Manga, ey jon, bu kun dilxoh, sen-sen.

Bu oq evda qaro ko‘zlar base bor,
Va lekin fitnayi xirgoh, sen-sen.

Tiriklik hosili, ey yor, dardi,
Gar o‘lsam anda ham hamroh, sen-sen.

Ko‘ngul dardig‘a bir darmon qil emdi,
Chu jonim dardidin ogoh, sen-sen.

Atoiy ul yuzi gul hasratinda,
Tikon bag‘rinda rangi koh, sen-sen.

## Seni men ongladim

Seni men ongladim, bevafo emishtuksen,
Ko‘ngulga ofat-u jong‘a balo emishtuksen.

Bu muncha jonlar olib, to‘ymading xaloyiqdin,
Ey husn bobi, ne ko‘zi qaro emushtuksen.

Azalda ne gunah etting ko‘ngilki, xo‘blardin,
Bu muncha mehnat-u g‘amga sazo emishtuksen.

Gahiki, bossa oyog'in yuzumga, noz ila der:
«Ayog'im og'ridi, ne bo'ryo emishtuksen!»

Yuziga ko'p tika boqsam, manga kulub aytur:
Atoiy, ne ko'zi to'ymas gado emishtuksen!

## «Mengiz yo ravzai rizvonmudur bu»

Mengiz[1] yo ravzayi rizvonmudur[2] bu?
Og'iz yo g'unchayi xandonmudur bu?

Qaroqchi ko'zlarin kim ko'rsa aytur:
«Ajab ayyori Turkistonmudur bu?»

Chiqar har lahza yuz ming sheva birla,
Maloyik xo'yluq[3] insonmudur bu?

Jahonni tutti Yusufdek jamoli,
Malohat Misrida sultonmudur bu?

Xatikim[4], safha[5] gul uzra ko'runur,
G'ubori xatmu yo rayhonmudur bu?

Mudavvar[6] go'yi siymin[7], yo zanahdon?
Muanbar[8] zulf yo chavgonmudur[9] bu?

Atoiyni ko'rub ko'yinda aytur:
«Hamul miskini sargardonmudur bu»?

[1] *mengiz* — yuz
[2] *ravzayi rizvon* — jannat bog'i
[3] *maloyik xo'yluq* — farishta axloqli
[4] *xat* — yuzning tuklari, mo'ylov
[5] *safha* — bet.
[6] *mudavvar* — aylana, yumaloq
[7] *go'yi siymin* — kumush koptok
[8] *muanbar* — xushbo'y, anbarli
[9] *chavgon* — koptok surib o'ynaydigan uchi egri tayoqcha, klyushka

# GADOIY

Gadoiyning nomi hozircha ma'lum emas. Bu adib haqidagi tarixiy-adabiy ma'lumotlar ham oz. Alisher Navoiyning «Majolis un-nafois» hamda «Mahbub ul-qulub» asarlarida Gadoiy haqida ayrim qaydlar uchraydi.

Faxri Hirotiyning «Radoyif ul-ash'or» nomli tazkirasida Gadoiyning fors-tojik tilida yaratilgan g'azali mavjud. Bu holat adibning ikki tilda ijod etgani — zullisonayn shoir bo'lgani haqida ma'lumot beradi. Bu bilan u «Muhabbatnoma» muallifi Xorazmiy an'analarini davom ettirgandir.

Alisher Navoiy Gadoiy ijodiga yuqori baho beradi. Uni turkigo'y adiblar orasida alohida hurmat va e'tiborga sazovorligini uqtiradi.

«Majolis un-nafois» tazkirasida shunday yozadi:

«Mavlono Gadoiy turkigo'ydur, balki mashohirdindur. Bobur Mirzo zamonida she'ri shuhrat tutti, bir navoye aytur va uning mashhur matlalaridin biri budurkim:»

Ohkim, devona ko'nglum mubtalo bo'ldi yana,
Bu ko'ngulning ilgidin jonga balo bo'ldi yana.

Mavlononing yoshi to'qsondin o'tibdur.
Bu matla' aningdurkim:

Dilbaro, sensiz tiriklik bir baloyi jon emish,
Kim aning dardi qoshida, yuz o'lum hayron emish».

Ushbu parchadagi ikkita nuqta alohida e'tiborga molik:

1. Gadoiyning yashagan davri haqidagi ma'lumot. Demak, Gadoiy Bobur Mirzo zamonida yashagan, ijod qilgan. Bobur Mirzo — Abulqosim Boburdir. U 1452—1457- yillarda hukmronlik qilgan.

2. Adibning yoshi haqidagi ma'lumot.

Ma'lumki, «Majolis un-nafois» hijriy 807 (milodiy 1491-1492)- yilda tuzilgan. Agar shu paytda Mavlono Gadoiyning to'qson yoshlarda ekanligini nazarda tutsak, adib taxminan XV asr boshlarida tug'ilgan bo'ladi.

Gadoiy devon tuzgan shoir. Uning devonida g'azallar asosiy o'rin tutadi.

Shuningdek, unda mustazod, qit'a janrlarining namunalari mavjud.

## Gadoiy she'riyatidan namunalar

### «Mubtalo bo'ldi yana»

Ohkim, devona ko'nglum, mubtalo bo'ldi yana,
Bu ko'ngilning ilkidin jong'a, balo bo'ldi yana.

Do'sttin oyirdi bu charxi jafogustar[1] yana,
Ey darig'o, hojati dushman ravo bo'ldi yana.

Necha bo'lsun, soqiyo, oxir g'ubori xotirim[2],
Tut mayi sofiyki[3], hangomi safo[4] bo'ldi yana.

Xushdurur oyo pari paykar bila gulkashtkim
Bo'ston-u bog'i Eramtek, dilkusho bo'ldi yana.

Oh evindin qo'ymas erdin chiqqali, ey shum raqib,
Shukrlillah, borikim, yuzung qaro bo'ldi yana.

---

[1] *jafogustar* — jafo qiluvchi, jafokor

[2] *g'ubori xotir* — xotira (ko'ngil g'ashligi)

[3] *sofiy* — sof, toza, soflik, tiniqlik

[4] *hangomi safo* — soflik vaqti

Chini zulfindin dam urmog'liq ne nisbat, ey abir[1],
Bu kinoyat bori sendin, bas, xato bo'ldi yana.

Shod bo'lg'il, ey Gadokim, mavsumi navro'zidin,
Gulbuni ummid[2] bobarg-u[3] navo bo'ldi yana.

### «Unutma»

Buti siyminbarim[4], bizni unutma,
Dudoqi shakarim, bizni unutma.

Falakka yetti ohimning tutuni,
Ayo mahpaykarim[5], bizni unutma.

Chu toroj[6] aylading jon-u ko'ngilni,
Ko'zi g'oratgarim[7], bizni unutma.

Sevar jonim, begim, xonim, umidim,
Azizim, dilbarim, bizni unutma.

Gado qonin jafo birla shu to'ktung,
Qaroqi kofarim[8], bizni unutma.

### Sanga

Ey ko'ngul, dilbar xayoli chunki hamdamdur sanga,
Vodiyi hijron ichinda o'zga ne g'amdur sanga.

---

[1] *abir* — anbar, ipor. ko'ch. yoqimli hid
[2] *gulbuni ummid* — umid niholi
[3] *bobarg* — bargli
[4] *buti siyminbar* — kumush tanli sanam
[5] *mahpaykar* — oy suratli, oyday go'zal
[6] *toroj* — o'g'irlik
[7] *g'oratgar* — talonchi, qaroqchi

Alhaq ushbu lutfi xulq-u husni istig'no bila,
Kishvari ko'rk ichra sultonlig' musallamdur sanga.

Ul ko'zi o'tluqni sevdung o'z hadingni bilmayin,
Ishq o'ti har necha kuydursa, hanuz kamdur sanga.

Qon yutarmen rashk elindin har kecha tongg'a degin —
Kim, nechuk bodi sabo hamroz-u hamdamdur sanga.

Ayb emastur gar parishonsen dog'i oshuftahol,
Ey Gado, chun orzuyi zulfi purxamdur sanga.

### «Yoz fasli»

Yoz fasli in bori bu lazzat-u ishrat bila,
Yolg'uz men mubtalo dard-u g'am-u mehnat bila.

Xalq xush gulgasht etarlar g'unchatek o'ynab — kulub,
Kunji mehnattur dag'i, men yig'la-yu hasrat bila.

Yerga tushgay kul bo'lib bu saqfi mino shaksizin,
Subhidam gar oh urub, qilsam fig'on riqqat bila.

Hosil aytur: «Ul eshikda xorsen tuproqtek»,
Og'zi -og'zig'a urung, so'zlasun izzat bila.

Ey raqib, oxir seni ovora qilg'umdur, deding,
To na yerga yetgaysen nahs bu niyat bila.

Chun azaldin g'ussa-yu g'amdur nasibing, ey ko'ngul,
Ne ishing bordur jahonda, shodi-yu lazzat bila.

Garchi hasrat birla o'lturdung Gadoni xor-u zor,
To qiyomat umr bersun haq sanga davlat bila.

## «Yana yoz bo‘ldi-yu»

Yana yoz bo‘ldi-yu, topti bo‘ston nash’u namo,
Ey nasimi ruhparvar, hayra maqdam, marhabo.

Emdi xushtur (moh) paykarlar bila gulgashtkim,
Bog‘i rizvontek chaman bo‘ldi latif-u jonfizo.

Uch munungtek faslda men vasli dilbardin yiroq,
Asr-u zulm o‘lg‘ay, ilohiy, tutmasun tengri ravo.

Garchi bor erdi burun andak g‘ubori xotirim,
Shukrlillahkim, muyassar bo‘ldi anvoyi safo.

Xoh o‘ltur, xoh tirguz, ixtiyor ilgingdadur,
Ul sening noz-u itobingga mening jonim fido.

Husn ichinda qudrati yazdoni sen-sen, yo habib,
Bu davrinda xo‘blar xoni sen-sen, yo habib.

Ul labi jonbaxshni ko‘rgach ravone angladim-
Kim, jarohatliq ko‘ngil darmone sen-sen, yo habib.

Sen parivash hurni el-odam o‘g‘li sog‘inur,
Bilmayinkim, odamiylar joni sen-sen, yo habib.

Olloh-olloh, bu malomatkim, zulol erningdadir,
Xizrning sarchashmayi hayvoni sen-sen, yo habib.

Kufri zulfingga gar iqror ayladi miskin Gado,
Bok emas chun ravnaqi iymoni sen-sen, yo habib.

# LUTFIY
# (1366–1465)

O‘zbek adabiyoti tarixining Alisher Navoiygacha bo‘lgan davridagi eng yirik siymolaridan biri Mavlono Lutfiydir. Lutfiyning asl nomi Lutfulladir. U 1366- yilda dunyoga kelgan. Taroziy Lutfiyni «Shoshiy» degan. Bu ishoradan adibning Toshkentda tug‘ilgani ma’lum bo‘ladi. U uzoq yashagan tabarruk siymolardan biridir. Bu haqda Alisher Navoiy «Nasoyim ul-muhabbat» asarida shunday yozgan: «To‘qson to‘qquz yoshida olamdin o‘tdi, qabri Dehikanordadur. O‘z maskani erdi». Dehikanor Hirot yaqinida bo‘lgan.

Sulton Ibrohim Mirzo zamonidagi (hijriy 860) voqealarni eslab, Alisher Navoiy o‘sha davrlarda, ayniqsa, Lutfiy she’rlarining mashhur bo‘lganini qayd etadi va eng mashhur bo‘lgan ayrim g‘azallarining matla’larini keltiradi. Navoiy Lutfiyning o‘ziga nisbatan katta muhabbati borligini eslatadi: «Bu faqir borasig‘a ko‘p iltifoti bor erdi va fotihalar o‘qur erdi».

Xondamir «Makorim ul-axloq» asarida Lutfiyni turkiy tilda Navoiygacha bo‘lgan davrda ijod qilgan eng yirik shoir sifatida ta’riflaydi. Uning hassos qalbi va o‘ta kamtarinligini ta’kidlab, bir voqeani eslatadi. Yosh Alisher Lutfiy huzurida ushbu matla bilan boshlanadigan g‘azalni o‘qiydi:

Orazin yopqoch, ko‘zumdin sochilur har lahza yosh,
Bo‘ylakim paydo bo‘lur yulduz, nihon bo‘lg‘och quyosh.

«Mavlaviy janoblari, – deb yozadi Xondamir, – bu ravshan va yorqin g‘azalni eshitib, hayronlik dengiziga tushdi va shunday

dedi: «Qasam tangrigaki, agar mumkin bo‘lsa edi, men o‘zimning fors va turk tillarida aytgan o‘n ikki ming baytimni shu g‘azalga almashar edim. Va shunday bo‘lgan taqdirda men o‘zimni katta maqsadga erishgan hisoblar edim».

Bu yerda shoir ijodining hajmi 12 ming bayt, demak, 24 ming misra haqida ham eslatma mavjud. Demak, shoirning bundan ko‘proq ijod qilganini taxmin etish mumkin. Chunki bu voqea Navoiyning juda yosh paytiga to‘g‘ri keladi. Vaholanki, Lutfiy olamdan o‘tganida Navoiy 24 yoshda edi.

Lutfiy iste’dodli shoir va nozik didli tarjimon ham bo‘lgan. U Sharafiddin Ali Yazdiyning «Zafarnoma» asari tarjimasini boshlab qo‘ygan edi.

Adibning ikkita devoni bizgacha yetib kelgan. Lutfiy o‘zbek adabiyotini o‘z g‘azal, tuyuq va qit’alari bilan boyitgan adibdir.

Lutfiy g‘azallarida inson ma’naviy olamining o‘ziga xos go‘zalliklari, go‘zal tabiat tarovatining takrorlanmasligi ham ohorli misralarda tasvirlanadi.

## Lutfiy she’riyatidan namunalar

### «Tortadur»

Ko‘rgali la’ling aqiqin ko‘nglum ul yon tortadur,
Bu yamon andishaliqni[1] go‘iyo qon tortadur.

Dod ko‘zungdinki, dinga necha yuz ursam, meni
Kufr sori sehr ila ul nomusulmon tortadur.

Olida jon tortadurman, to magar tushg‘ay qabul,
Bir nazar qilmas bu miskin sorikim, jon tortadur.

Xoki poyekim anga zulfi tegar ko‘p istaram,
Yo meni tuproq, yo rizqi parishon tortadur.

---

[1] *yamon andishaliq* — yomon fikrlilik, badniyatlik

Mayl etar o‘z jinsig‘a har jins o‘zini lojaram,
Beli sori ul kamandi anbarafshon[1] tortadur.

Qoshlari yosin quloqqa yetkura tortar ko‘zi,
Ikki yoni[2] masti lo‘yaqil[3] ne oson tortadur?

Yo‘q turur yolg‘uz bu Lutfiy jonig‘a javri raqib,
Qayda bir dono durur, ul javri nodon tortadur.

## «Jononima ayting»

Jonim chiqadur dard ila, jononima ayting,
Men xasta gado holini, sultonima ayting.

O‘rtanmagu ko‘z yoshi-yu o‘lmak turur ishim,
Bu qissani ul shami shabistonima ayting.

Qat-qat yuragim bog‘ladi qon g‘uncha mengizliq,
Bu dardi dilimni guli xandonma ayting.

Qon yoshim erur yuz uza yulduz kibi sonsiz,
Ul ko‘zlari cho‘lpon, mahi tobonima ayting.

Lutfiyi dilafgor tilar hajr elidin dod[4],
Ahvolini u begima-u xonima ayting.

♦♦♦

Nigoro, sensizin mandin ne hosil?
Agar jon bo‘lmasa, tandin ne hosil?

Chu guldin rang emas, bulbulg‘a bo‘ye,
Bahor-u bog‘-u gulshandin ne hosil?

---

[1] *anbarafshon* — anbar sochuvchi
[2] *ikki yoni* — ikki yoy (kamon)ni
[3] *masti lo‘yaqil* — hushsiz mastlar
[4] *dod* — adolat

Jafo-u ishvalarni fan tutubsen,
Muningtek ishva-u fandin ne hosil?

Kishikim, yo'q turur mehr-u vafosi,
Agar xurshedtur, andin ne hosil?

Bu turluk husn ila Lutfiy qulungg'a
Inoyat qilmasang, sandin ne hosil?

## «Bu ko'ngul»

Meni shaydo qiladurg'on, bu ko'nguldur, bu ko'ngul,
Xor-u rasvo qiladurg'on, bu ko'nguldur, bu ko'ngul.

O'qdayin qomatimizni qora qoshlig'lar uchun
Muttasil yo qiladurg'on, bu ko'nguldur, bu ko'ngul.

Meni yozg'urma[1] «sevar» debki mening haddim emas,
Ul tamanno[2] qiladurg'on, bu ko'nguldur, bu ko'ngul.

Borma derlar eshiki sori damo-dam, netayin,
Ko'p taqozo qiladurg'on, bu ko'nguldur, bu ko'ngul.

Tori mo'yin[3] havasi birla qorong'u kechada
Jonni savdo qiladurg'on, bu ko'nguldur, bu ko'ngul.

Dushman-u do'st orasinda meni g'ofilni (mudom),
Besar-u po[4] qiladurg'on, bu ko'nguldur, bu ko'ngul.

O'zgadin ko'rmaki ko'zung yoshini, ey Lutfiy,
Ayni daryo qiladurg'on, bu ko'nguldur, bu ko'ngul.

---

[1] *yozg'irma* — gunohkor qilma, ayblama
[2] *tamanno* — talab, orzu
[3] *tori mo'y* — soch tolasi
[4] *besar-u po* — besaranjom, ovora

## «Ayoqingg'a tushar»

Ayoqingg'a tushar har lahza gisu,
Masaldurkim: «Charog' tubi qarong'u».

Tutarmen ko'zki, ko'rsam orazingni,
Ki derlar: «Oqqan ariqqa oqar suv».

Yuzungni tuttum ortuq oy-u kundin,
«Kishining ko'zidur, ore, tarozu».

Ko'zung qonimdin iymanmas[1], ajabtur,
Ki: «Qo'rqar, qaydakim qon ko'rsa hindu».

Tilar vaslingni Lutfiy, qil ijobat[2],
Ki ayturlar: «Tilaganni tilogu»[3].

## «Agar sen bo'lmasang...»

Agar sen bo'lmasang guldek chamanda
Kishi netgay o'shal baytul hazanda?

Falak yulduz kibi xublarni yig'sa,
Yuzung bo'lg'ay quyosh ul anjumanda.

Aqiq irning qoshinda nozuk ermas,
Ne yaxshilik bor ul asli Yamanda?

Qilur qon g'amzasi ko'zlarni bog'lab,
Halol o'lsunki, sehr aylar bu fanda.

Labing qandini so'ray desam, aytur:
«Ayo ko'rdungmu solmish ko'zni qanda?»

---

[1] *iymanmas* — iymanmaydi, hazar qilmaydi
[2] *ijobat* — qabul qilish
[3] *tilogu* — ehtirom qilish, bag'ishlash

Sochingdin chun o‘g‘urlar mushk xushbo‘y,
Qilurlar band-band oni Xo‘tanda.

Tishing injusini to ko‘rdi Lutfiy,
Topilmas yoshidek bir dur Adanda.

### «Nozuklik ichra»

Nozuklik ichra belicha yo‘q tori gisuyi[1],
O‘z haddini bilib belidin o‘lturur quyi.

Zulfi shikastasinda[2] u kun ongladi o‘zi[3],
Oylarda sinmadi bu ko‘ngulning bir orzuyi.

Mundoqki yaxshi yerga tushubtur topib qabul,
Shak yo‘qki, muqbil[4] ul dudog‘ing xoli hinduyi.

Qush og‘zi tegsa la’l o‘la minqori to‘tidek,
Yoqutung uchun ondaki oqsa ko‘zum suyi.

Ko‘rguzmadung tushumda biror zulf-u orazin,
Ey baxt, dedi senga kim tun-u kun uyi[5].

Javr etsa, mehr umidi tutarmen hanuzkim,
Bir tavr qolmas odamining xislat-u xo‘yi.

Lutfiy boshin evurdi sochi inichka bel ila,
Ul hind-u rishta birla magar qildi joduyi.

---

[1] *gisuyi* — soch
[2] *shikasta* — halqa-halqa, buramli
[3] *o‘zi* — uzra, taraf
[4] *muqbil* — baxtli
[5] *uyi* — uxla

## QIT'ALAR

To'nga sig'masmen farahdin gul kabi,
Kelsa ul sarvi ravon bir-bir mang'a.
Muncha yil ketgan bu baxt-u davlatim
Shukrlillahkim, kelur bir-bir mang'a.

Sheva ul sarvi ravondin xush turur,
Noz o'shul joni jahondin xush turur,
Men sevarmen, ul meni sevmas, darig',
Bu sevishmak ikki yondin xush turur.

## TUYUQLAR

Ey ko'ngul, yorsiz sango ne bor, bor,
Qaydakim ul zulfi anbar bor, bor.
Chek jafo-yu javr-u nozi borini,
Bir kun o'lg'aykim, degaydur: bor-bor.

Ko'z yoshim tuproq ila gar qotila,
Kelmagayman javridin, haqqo, tila.
G'amzasi o'ltirdi-yu, ul bexabar,
Men agar o'lsam, ne g'am ul qotila.

Ko'ngluma har yonki boqsam, dog'i bor,
Har necha dardimni desam, dog'i bor.
Qilcha tanga bori ishqing yor edi,
Bir sori bo'ldi firoqing dog'i bor[1].

Charxi kajraftor elidin yozamen,
Chiqmadim hijron qishindin yoza men,
Bir meni yorliq bila yod etmas ul,
Har necha ul shahg'a qulluq yozamen[2].

---

[1] 1) alam dog'lari bor; 2) yana bor; 3) yana bor; izi, asari bor
[2] 1) yozaman; 2) yozgan man; 3) iltijo qilaman, yalinaman

# JAHON ADABIYOTI NAMUNALARI

## FIRDAVSIY

Firdavsiy 941- yilda Eronning Tus shahri yaqinidagi Boj qishlog'ida o'rtahol dehqon oilasida tug'ilgan. Bo'lajak shoirning otasi Tus hokimining «Firdavs», ya'ni «Jannat» nomli bog'ida bog'bon bo'lgan. Firdavsiy avval qishlog'idagi diniy maktabda, so'ng Tus shahri madrasalarida tahsil oladi. Otasi vafotidan so'ng bog'bonlik qiladi va taxallus sifatida o'ziga shu bog' nomini tanlaydi. Firdavsiy yoshligidan qadimgi xalq afsonalari, qahramonlik dostonlari, xalq qahramonlariga qiziqadi. Sharq xalqlari tarixini zo'r zavq bilan o'rganadi: ko'p shahar va qishloqlarda bo'lib, mehnatkashlar og'zidan ko'hna rivoyatlarni yozib oladi. Ajoyib shoir sifatida elga taniladi. U 1025- yili o'z vatanida vafot etadi.

«Shohnoma» adibning o'ziga qoldirgan ulkan haykalidir. Firdavsiy «Shohnoma»si hajmi, mavzusi, obrazlari, g'oyaviy motivlari va badiiy qimmati jihatidan dunyodagi eng katta epik asardir. U 100 dan ortiq dostonlardan tashkil topgan bo'lib, ularda mingdan ziyod bir-biriga o'xshamagan obraz va personajlar tasvirlangan. Bu asar mavzu va g'oyaviy jihatdan ham eng zo'r asar hisoblanadi

Firdavsiyning mangu barhayot «Shohnoma»si aslida ham, tarjimasida ham o'zbeklar orasida mashhur va manzur bo'lgan. «Shohnoma» dostonlari sujetlari asosida «Zahhoki moron», «Siyovush» singari sahna asarlari yaratildi. Shoirlarimizdan Hamid G'ulom, Nazarmat, Jumaniyoz Jabborov, Shoislom Shomuhammedovlar «Shohnoma»ning yangi she'riy tarjimasini yaratdilar.

## FIRDAVSIY HIKMATLARIDAN

Hamisha aqlingni rahnamo etgil,
Noloyiq ishlardan olisga ketgil.

Aqlli bo‘l, bo‘lgin beziyon,
Hamisha tilingga bo‘lgin posbon.

Mehnat tagidadir, ey oqil, har ganj,
Ganj topmas hech kimsa tortmas esa ranj.

Hunar birla aqling birikkan hamon,
Har ish bu jahonda yurishgan ravon.

Qudratlidir kimki bo‘lsa bilimdon,
Bilimdan keksalar dili navqiron.

Nodonlikdan yomonlik keladi faqat,
Nodonga yondashma, bosmasin g‘aflat.

Ikki do‘st turar ekan yelkama-yelka,
Tog‘larni ham oson aylaydi tilka.

Kishiga yaxshilik qil, berma ozor,
Faqat shu yo‘lni tutgan mard-u hushyor.

Yomonga qo‘shilma, bo‘lursan yomon,
Qarosin yuqtirar doimo qozon.

To‘g‘rilikdan kelmish hamma yaxshi ot,
Egrilikdan ko‘rmadi bir zot.

Shirin so‘zli bo‘l, ey sen bilimdon,
Tiling sovuq so‘z-la bulg‘arma oson.

## «SHOHNOMA»DAN

### Rustamning Suhrob bilan jang qilgani

Borib nayza oldi so‘niq jur’ati,
Ona so‘zin eslab ortar hayrati.

To‘qnashuv maydonin tanlab tor-u tang,
Qisqa nayza bilan boshladilar jang.

Nayzalardan cho‘lda qolganda dasta,
Ot jilovin chapga burdi bir pasda.

Endi ishga solib hindu qilichin,
Haryon sochishardi olovli uchqun.

Bir-birin yemirib tig‘ temir to‘kar,
Go‘yoki jahonda qiyomat qo‘par.

So‘ngra cho‘lga olib zalvarli gurzi,
Bir-birin savadi, bir-birin ezdi.

Gurzilar ushalib ketdi bu zarbdan,
Otlar holdan toydi bemisol harbdan.

Gandiraklab qoldi otlar bechora,
Sovutlar yirtildi, zirhlar pora.

Ammo sovumadi gurdlar g‘ayrati,
Natija bermadi bari shiddati.

Tana terga g‘arq-u dahan to‘la xok,
Tashnalikdan tillar bo‘lib shok-u shok,

Axir ajralishdi ikki muqobil,
Dard to‘la ota-yu, alamli o‘g‘il.

Ajib ishlaringga dodim lol, jahon,
O‘zing bor etasan ham o‘zing nihon!

Nechun bu dillardan muhabbat yiroq,
Aql yuz ko‘rgizmas, haqiqat yiroq...

Biyobonda vahshiy, daryoda baliq,
Taniy biladi-ku farzandin aniq,

Faqat odam ko‘zin hirs nomli olov,
Ko‘r qilib, tanitmas kim o‘g‘il, kim yov.

Ko‘nglindan o‘tkazar Rustam: «Hech nahang
Ko‘rmadim buningdek eta olsin jang.

Ko‘kka chirmashganda oq dev nolasi,
Bu kun hushim oldi inson bolasi.

Hali taralmagan buning shuhrati,
Hali ma’lum emas hech kimga oti.

O‘lim yaxshi bundan yengilsam agar,
Qarab turar ikki tarafdan lashkar».

Har ikkisin oti olsa-da orom,
Urush topmagandi hali saranjom,

Har ikkisi tengdan tortishdi kamon,
Keksa jangchi bilaya gurdi navqiron.

Ikkisiga ham o‘q do‘ldek to‘kildi,
Na bars to‘n teshildi, na zirh so‘kildi.

Ikkisin g‘azabi qaynadi, toshdi,
Bir-birin belidan olishga shoshdi.

Tahamtan qo‘lini uzatsa toqqa,
Tosh qo‘parar edi, urdi belboqqa.

Suhrob po‘tasidan ko‘tardi azot,
Na Suhrob qo‘zg‘aldi va na jildi ot.

Qilt etmagach Suhrob pahlavon beli,
Shalviradi qoldi Tahamtan qo‘li.

Suhrobning belidan qo'lini oldi
Diliga yana ko'p shubhalar soldi.

Kurashdan miriqdi ikki sheri mard,
Tanada xastalik, yuzlarida gard.

Suhrob og'ir gurzi olib egardan,
Tushurdi mo'ljalga olib naq gardan.

Qattiq zarbdan qalqib ketgandi Rustam,
O'zin tutdi kifti zirqirasa ham.

Kulib, «Ey bahodir!— der edi Suhrob,—
Mardona zarbaga berolmading tob!

Chol qaddi sarvdek tik bo'lsa ham gar,
Yosh qilig'in qilsa betamiz, ovsar!»

Ikkisi bir-birin etdi haqorat,
Jahon tor kelgandi bularga g'oyat.

Birdan ikkalasi o'girib yuzin,
Harif qo'shiniga urishdi o'zin.

Tahamtan ko'tarib tig' Turon tomon,
Solardi ovdagi qoplondek qiron.

Eron sipohiga bostirdi Suhrob,
Ot jilovin qo'ydi, tortildi rikob

Sipohga o'zini urganda bu sher,
Nest-u nobud bo'ldi qancha nomdor er.

Bo'ridek lashkarga kirib kelgan choq,
Katta-kichik bari bo'ldi tumtaroq.

Oxir Rustam o'ylab qoldi banogoh,
Unga duch kelmasin tag'in Kovus shoh.

Hunari barkamol turki navnihol,
Qo'lidan qutilmoq shohga ko'p mahol.

Ot boshin burdi o‘z lashkargohiga,
Dil amri shul: yaqin turgay shohiga.

Sipoh o‘rtasida Suhrobni ko‘rdi,
U to‘kkan qonidan zamin loy erdi.

Nayzasi uchidan tomar erdi qon,
Go‘yo ovi baror kelgan bir qoplon.

Qahri keldi Rustam uni ko‘riboq,
Na’ra tortdi, titrab ketdi dasht-u tog‘.

Unga dedi: «Ey turk, beaql xunxo‘r,
Bulardan kim sen-la urishgani bor?!

Nechun bor kuchingni menga ko‘rsatmay,
Qon to‘kasan qo‘tan ichra bo‘riday?»

Unga dedi Suhrob: «Turoniy sipoh
Bu jangdan uzoqda edi begunoh.

Hech kim istamayin sen bilan urush,
Sendan boshlandi-ku ustiga yurish».

Rustam dedi: «Mayli, endi bo‘ldi kech,
Erta tig‘ chekkanda olam yoritgich,

Bu maydonda bo‘lg‘ay ham minbar, ham dor,
Taqdirimiz yechar pok parvardigor.

Ona sut og‘zingda, qo‘lingda qurol,
Hunaringga balli, ko‘rmagil zavol!

Endi ketdik, erta tong otgan zamon
Yazdon irodasi bo‘lur namoyon».

## RUDAKIY
## (858–941)

Abu Abdullo Ja'far ibn Muhammad Rudakiy qadimiy Panjakentning Panjrudak qishlog'ida dunyoga kelgan. U fors-tojik she'riyatining asoschilaridan biridir. Rudakiy jida yosh chog'idan she'riyat va musiqaga havas ko'rsatadi. U bir necha musiqa asboblarini juda mahorat bilan chalgan.

Uning sozanda va shoir sifatidagi obro'si, ovozasi olamni tutgan. Shuning uchun Buxoro hokimi Nasr ibn Ahmad Somoniy uni saroyga taklif qiladi. Rudakiy 40 yil mobaynida shoirlarga boshchilik qiladi.

Rudakiy 100 000 misradan ortiqroq she'rlar yozdan. Afsuski, ularning barchasi haligacha topilgan emas. Bizgacha 2000 misraga yaqin she'r yetib kelgan, xolos.

Shunday rivoyat saqlanib qolganki, Nasr ibn Ahmad Somoniy Hirotni egallagach, uning tabiatiga maftun bo'lib qoladi va Buxoroga qaytishni xayoliga ham keltirmaydi. Sarbozlar Rudakiydan bunga bir chora topishni iltimos qilishadi. Navbatdagi bazmlardan birida Rudakiy o'zining mashhur «Mo'liyon bo'yi bu yon kelmoqdadir» qo'shig'ini ijro etadi. Nasr ibn Ahmad hatto etigini ham kiymasdan otga minadi va yurtga qaytish haqida farmon beradi. Rudakiy g'azalchilikda, ruboiylar yozishda tengsiz bo'lgan.

## Qarilikdan shikoyat

Tishim bari to‘kilib ketdi, durri g‘alton edi,
Ularni tish dema, charog‘i tabon edi.

Oqish kumush edi-yu, xuddi durri marjon edi,
Buloqning qatrasi yoyinki tongda cho‘lpon edi.

Bironta qolmadi kurtaklanib, to‘kildi bari,
Bu qaysi nahs edi, nahs bo‘lganida Kayvon edi?

Menimcha nahsdan-u yo uzoq umrdan emas.
Ne bo‘ldi? Men eta qo‘ysam qazoyi osmon edi.

Ko‘zingni soqqasidek aylanib turuvchi jahon,
Hamisha aylanadi, hamma vaqt gardon edi,

Qachonki dori-yu darmoni og‘riq o‘rnidadir,
Kezida og‘rig‘i ham dori birla darmon edi.

Ko‘z ochkuncha to‘zitar u qayerda yangi esa,
Dam o‘tmayin tuzatar u qaydaki vayron edi.

Talaycha bog‘ning o‘rnini cho‘l etib qo‘ydi.
Va qancha bog‘lar o‘rni burun biyobon edi,

Sen, ey yuzi to‘lin oydek go‘zal ne bilgaysan?
Besh-olti kun nari holim nechog‘li shodon edi?

Kopincha sen gajaging birla menga maqtanasan,
Gajak-gajak qaro sochim misoli chavgon edi.

Yuzim tekisligi atlas kabi zamon o‘tdi,
Mening sochim u zamonda qaro-yu qatron edi,

Chunonchi shuncha go‘zallik aziz mehmon ekan,
Qaytmagay yana. Besh-olti kunga mehmon edi.

Ikki ko‘zimga talay nozanin edi hayron,
Mening ko‘zim ham ularning yuziga hayron edi.

O‘tibdir endi zamonlar qayg‘usiz edim xurram,
Qayu shaharga borsam, bir o‘zga jonon edi.

Talaycha tatti kanizak mening dilim ovlab,
Tong otguncha yashirin uyda yaxshi mehmon edi.

Nechukki, kunduzi ko‘rmak, qovushmoq imkonsiz,
Sezar esa egasi, ikkimizga zindon edi.

Aniq chiroy-u go‘zal chehralarni ko‘rmaklik
Falonchilarga qiyin bo‘lsa, menga oson edi.

Dilim xazinasi so‘z gavhari-la limmo-lim,
Qayonga xatki yozibman, she’r muhr-unvon edi.

Hamisha shod edim-u, qayg‘u g‘amni bilmas edim,
Dilim quvonch o‘yin-kulgularga maydon edi.

Ko‘zum uzilmas edi o‘ynoqi o‘rim sochdan,
Yoqimli so‘z bila to‘lgan quloqlarim kon edi.

Xotin, bola, tag‘i ro‘zg‘or — bu xilda tashvish kam,
To‘nim yoqasida kir yo‘q, qilg‘uliqlar oson edi.

Ko‘rib turibsan o‘zing Rudakiyni, oy yuzlim,
Ko‘rolmading uni, attangki, u boy inson edi.

Agarda ko‘rsang edi ul chamanga borganini,
Boshida mingtacha bulbul, hazor doston edi.

Yigitlar ichra yigitlar unga bo‘lib ulfat,
Amirlar uzra yigit og‘alikda polvon edi.

Butun she’rlari manzur-u tinglamish olam,
Butun she’rlari o‘z-o‘zligicha devon edi.

Uning she'rlarini tinglagan jahon o'tdi,
Kechib zamonaki, ul shoiri Xuroson edi.

To'yin-to'kin, bu ulug'liq sabablarin so'rasin,
Bu ne'mat-u bu ulug' manbayi oli Somon edi.

Zamona aynadi, men ham tamoman o'zgardim.
Asomni qo'lga ber endi, u boshqa davron edi.

## Muliyonning hidi bu yonga kelur

Muliyonning hidi bu yonga kelur,
Yor yodida dil fig'onga kelur.

Qanchalik toshsa ham Amudaryo,
Otimiz belidan tubonga kelur.

Oyoq ostidagi shag'al yumshab,
Shohidir deb kishi gumonga kelur.

E Buxoro, hamisha xurram bo'l,
Sen uchun shoh mehmonga kelur,

Shoh oy, osmon Buxorodir
Oy sochib nur osmonga kelur.

Shoh sarv-u bo'ston Buxorodir
Yam-yashil sarv bo'stonga kelur.

## Nazm qaydiga tushdim

Nazm qaydiga tushdim xushovozlikdan,
Husnim gunohi-la bo'ldim zindonda,

Kattakon ayonlar bilan o'tirdim,
Ularni sinadim oshiq nihonda.

Ruxsatdan o'zgani talab etmadim,
Ehsonidan qoldim men pushaymonda.

♦♦♦

Zamon menga juda qimmat nasihat etdi.
Agar bilsang, zamon to‘la nasihat erur.

Dedi: O‘zdan balandroqni ko‘rib g‘am yema,
Ko‘p kishi bor, sen bo‘lishni orzu qilur.

♦♦♦

To‘rt narsani berdi menga oqillarcha o‘ylamoq.
Tansihatlik, yaxshi odat, yaxshi nom, yaxshi fikr.

Tangri kimg‘a qilg‘an bo‘lsa bu to‘rt narsani nasib,
Mangu shodlik bilan yashab, g‘am yemasa ham arzir.

♦♦♦

Shu oddiy ko‘z bilan boqmagil, balki
Bilim ko‘zi bilan boqqil jahonga.

Jahon daryo erur, yaxshi ishingdan
Kema yasab o‘tgil nari tomonga.

## RUBOIYLAR

O‘z nafsini mag‘lub etolgan marddir,
G‘iybatdan uzoq-uzoq ketolgan marddir.
Nomard tepib o‘tar yiqilganlarni
Ojiz kishilar qo‘lini tutolgan marddir.

♦♦♦

Ilonni har qancha qilsang tarbiyat,
Oxir zahrin sochib, yetkazar zahmat.
Nokas tabiati ilon kabidir
Yuzin ko‘rmaslikka etgil harakat.

## MUNDARIJA

# ADABIYOT

## (Majmua)

*Akademik litseylarning birinchi bosqich o‘quvchilari uchun*

Ikkinchi nashri


*Muharrir* ***Shoyim Bo‘tayev***
*Badiiy muharrir* ***Uyg‘un Solihov***
*Texnik muharrir* ***Yelena Tolochko***
*Musahhih* ***Mahmuda Usmonova***

Bosishga ruxsat etildi 30.06.2010. Bichimi 60×90 $^1/_{16}$. Ofset qog‘ozi. Tayms AcademuUz garniturasi. Shartli b.t. 13,5. Nashr b.t. 13,05. Shartnoma № 64 – 2010. 617 nusxada. Buyurtma № 648.

O‘zbekiston Matbuot va axborot agentligining Cho‘lpon nomidagi nashriyot-matbaa ijodiy uyi. 100129, Toshkent, Navoiy ko‘chasi, 30- uy.

«Shoakbar» xususiy ilmiy ishlab chiqarish tijorat firmasi bosmaxonasida chop etildi. 100031, Toshkent, To‘g‘on Rejametov ko‘chasi, 1 a.

A 29 **Adabiyot (Majmua):** Akademik litseylarning birinchi bosqich o‘quvchilari uchun/ Tuzuvchilar: B. To‘xliyev, B. Abdurahmonova. O‘zR Oliy va O‘rta maxsus ta’lim vazirligi, O‘rta maxsus kasb-hunar ta’limi markazi. —T.: Cho‘lpon nomidagi nashriyot-matbaa ijodiy uyi, 2010 — 216 b.

I. To‘xliyev B., Abdurahmanova B.

**BBK 83.3(0)9ya722**